IX. Andika makala kwa Kiswahili kuhusu " Darasa Letu".

X. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 想学斯语 2) 喜欢读诗

3) 每天读报 4) 在宿舍洗衣服

5) 友谊宾馆 6) 外语学院

7) 在教室里开会 8) 和朋友一起进城

9) 亲兄弟 10) 毫无疑问

XI. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 这些非洲学生学习都很努力。

2) 我在北京外语学院学习斯语。

3) 那些年青人在操场上打球。

4) 我们大家都懂得读报的重要。

5) 李丹很爱清洁，她每天洗衣服。

6) 我们系的全体师生正在开会。

7) 我们的学生都喜欢讲斯语。

8) 我姑姑是一位教师，她在中学教英语。

9) 王林是我们的班长，他喜欢帮助同学。

10) 这些女学生来自欧洲，她们在这里学习中文。

# 第 十 三 课

## SOMO LA KUMI NA TATU

| |
|---|
| Somo: Kiongozi wa Darasa |
| Sarufi: 动词现在时否定式 |
| wa类名词宾语中缀 |

### MAZUNGUMZO

(1)

Hu : Haloo Ndugu Li unapenda kucheza mpira?

Li : Hapana, mimi sipendi kucheza mpira.

Hu : Unapenda kufanya nini?

Li : Ninapenda kusikiliza redio na kutazama T.V.

Hu : Kwa nini hupendi kucheza mpira?

Li : Kwa sababu siwezi kucheza vizuri.

Hu : Nani anaweza kucheza vizuri?

Li : Ndugu Liu ni mchezaji hodari wa mpira lakini hapendi kuimba.

### MAZUNGUMZO

(2)

A : Ndugu Ali anakwenda kutazama filamu?

B : Hapana, yeye haendi kutazama filamu.

A : Anakwenda wapi?

B : Anakwenda kwa mwalimu Faru kuuliza maswali.

A : Anakwenda mara kwa mara?

B : Hapana, haendi mara kwa mara, kama ana maswali

anakwenda.

A : Na wanafunzi wengine wanakwenda kwa mwalimu vilevile?

B : Hapana, hawaendi kwa mwalimu, wanakwenda kutazama filamu.

MAZUNGUMZO

(3)

A : Ninyi wanafunzi mnafahamu Kihausa?

B : Hapana, sisi hatufahamu Kihausa.

A : Kwani hamjifunzi Kihausa?

B : Hapana, hatujifunzi Kihausa.

A : Basi mnajifunza lugha gani?

B : Tunajifunza Kiswahili na Kiingereza.

A : Na vijana wale wanafahamu Kihausa?

B : Hapana, wao pia hawafahamu Kihausa. Wanafahamu Kituruki.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Je, nani anakufundisheni Kiswahili?

B : Yule mtaalamu kutoka Tanzania anatufundisha.

A : Mtaalamu huyu anafahamu Kichina?

B : Hapana, yeye hafahamu Kichina. Darasani anazungumza Kiswahili tu.

A : Nyote mnaweza kumfahamu?

B : Ndiyo, kwa jumla tunaweza kumfahamu. Kama baadhi ya maneno hatufahamu, walimu wetu wa China wanatusaidia.

A : Mtaalamu huyu anawasaidia walimu wenu wa China pia?

B : Ndiyo. Kama walimu wetu wana shida anaweza kuwasaidia.

## MAZUNGUMZO

(5)

Liu Jia : Mwalimu, baada ya somo tunaweza kuuliza maswali na kufanya mazungumzo kidogo na wewe?

Mwalimu : Kwa nini hamwezi? Kama mna maswali mnaweza kuniuliza, mimi ninapenda kukusaidieni kila wakati.

Liu Jia : Mama mtoto anafanya kazi hapahapa chuoni?

Mwalimu : Hapana, yeye hafanyi kazi hapa, anafanya kazi katika kiwanda karibu na Chuo Kikuu cha Beijing.

Liu Jia : Anakwenda kazini kwa basi?

Mwalimu : Hapana, haendi kwa basi, anapanda baiskeli.

Liu Jia : Mtoto wako anasoma shuleni?

Mwalimu : Ndiyo. Anasoma katika shule ya msingi.

Liu Jia : Mtoto wako ni mtulivu au mtundu?

Mwalimu : Oh, yeye ni mtoto mtundu sana, kwa hivyo mwalimu wake hampendi.

Liu Jia : Anajifunza vizuri shuleni?

Mwalimu : Ni hivi hivi tu, kwa sababu hana bidii.

## SOMO

### KIONGOZI WA DARASA

Athumani anatoka Zanzibar. Yeye ni mwanafunzi wa Chuo Kikuu cha Udaktari, Beijing. Yeye ni kiongozi wa darasa la wanafunzi wageni. Kila siku anaamka mapema, na kila asubuhi anakimbia mbio ndefu uwanjani halafu anapumzika kidogo na kwenda kunywa chai.

Athumani, kama wanafunzi wa Chuo Kikuu cha Dar es

Salaam, anajifunza kwa bidii sana.

Darasani, anamsikiliza mwalimu kwa makini na anapenda kujibu maswali. Kama yeye ana maswali, hapendi kukaa kimya, ananyosha mkono na kumwuliza mwalimu. Mwalimu wake anapenda sana kumjibu na kumweleza.

Baada ya masomo, Athumani anajifunza mwenyewe au kusoma pamoja na wanafunzi wengine.

Adhuhuri, Athumani hasomi, anapumzika.

Mchana, anafanya kazi za nyumbani na kusoma gazeti, halafu anakwenda uwanjani kufanya mazoezi au kucheza mpira.

Baada ya kula chakula cha jioni, anatoka nje kupunga upepo na kujaribu kuzungumza Kichina pamoja na wenyeji. Baada ya hapo anakwenda darasani kujifunza au kuwasaidia wengine. Kila siku analala kwa wakati. Anasema kuwa anaishi vizuri sana hapa China.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| haloo (kii) | 喂 |
| -sikiliza (kt) | 听，听从 |
| redio (n) | 收音机 |
| -tazama (kt) | 看，观察 |
| televisheni (T.V.) | 电视 |
| -imba (kt) | 唱，唱歌 |
| -weza (kt) | 能，会 |
| kwa nini (kl) | 为什么 |
| mara (n) | 次，回 |
| mara kwa mara | 经常 |
| filamu (n) | 电影，胶卷 |

| | |
|---|---|
| maneno (ma) | 字，词，话语 |
| baada ya | 在……之后 |
| -uliza (kt) | 问，询问 |
| swali (ma) | 问题 |
| karibu na (kl) | 在……附近 |
| basi (ma) | 公共汽车 |
| -panda (kt) | 乘，骑 |
| baiskeli (n) | 自行车 |
| kwa hivyo (kl) | 所以 |
| hivi hivi (kl) | 一般 |
| udaktari (u) | 医学 |
| -amka (kt) | 醒来，起床 |
| mapema (kl) | 及早，早 |
| -kimbia (kt) | 跑步，逃跑 |
| mbio ndefu (n) | 长跑 |
| -pumzika (kt) | 休息 |
| -nywa (kt) | 喝 |
| chai (n) | 茶 |
| makini (n) | 细心，认真 |
| -jibu (kt) | 回答 |
| kimya (kl) | 沉默，安静 |
| -nyosha (kt) | 伸直 |
| mkono (mi) | 手，手臂 |
| -eleza (kt) | 讲述，讲解 |
| -enyewe (kv) | 自己，本身 |
| adhuhuri (n) | 正午 |
| -la (kt) | 吃，吃饭 |
| chakula (ki) | 食物，饭 |
| -punga upepo | 吹风，乘凉 |
| upepo (u) | 风 |

-lala (kt) 睡觉，躺着

Zanzibar (n) 桑给巴尔

| UWANJANI | |
|---|---|
| Mwanafunzi: | Mwalimu, leo unaweza kucheza mpira pamoja na sisi? |
| Mwalimu : | Hapana, kwa leo sina wakati, labda siku nyingine. |
| Mwanafunzi: | Mwalimu, kila siku unafanya mazoezi gani? |
| Mwalimu : | Kila asubuhi ninakimbia mbio ndefu uwanjani. |

## MAELEZO

I. 动词现在时否定式：

动词变为现在时否定式时应注意以下几点：

1、去掉动词原形中的前缀ku；

2、加上动词否定前缀ha，以及相应的名词的主语前缀。

3、动词词尾为a时，变为i；动词词尾为i，u，e时，则不变。

公式：否定前缀＋主语前缀＋动词词根（词尾a改i）

k.m. Sisi hatuendi darasani.

Vijana hawachezi mpira sasa.

但是，人称代词单数在动词现在时否定式中的用法比较特殊，前缀用si，hu，ha；而不是按照上述公式变。

人称代词与动词现在时否定式的用法请见下表：

| 人称代词 | 否定前缀 | 主语前缀 | 动词词根（词尾 a 改 i） |
|---|---|---|---|
| Mimi | si | | pendi kuimba<br>pandi baiskeli<br>fahamu Kiarabu |
| Wewe | hu | | |
| Yeye | ha | | |
| Sisi | ha | tu | |
| Ninyi | ha | m | |
| Wao | ha | wa | |

Mifano: Mimi si + tazami T.V.
Wewe hu + imbi.
Yeye ha + chezi mpira sasa.
Sisi hatu + wezi kuzungumza Kiarabu.
Ninyi ham + fahamu Kiindonesia.
Wao hawa + amki mapema。

## II。wa 类名词的宾语中缀：

在斯语动词中加入的代表宾语名词的词缀，称之为宾语中缀。宾语中缀一般位于动词词根之前，时态之后。不同类别的名词的宾语中缀亦不相同。wa 类名词单数宾语中缀为 m（或 mw），复数为 wa。人称代词宾语中缀的用法见下表：

| 人称代词 | | 宾语中缀 |
|---|---|---|
| 我 | mimi | ni |
| 你 | wewe | ku |
| 他 | yeye | m （或 mw） |
| 我们 | sisi | tu |
| 你们 | ninyi | wa<br>wa ... eni<br>ku ... eni |
| 他们 | wao | wa |

Mifano: 1) Ndugu Wang ananisaidia kusoma Kiingereza.

2) Mkuu wa darasa letu anakungoja darasani.

3) Kwa nini humpendi mtoto huyu?

4) Wageni wanapenda kutuuliza maswali.

5) a. Nani anakufundisheni Kichina?

b) Nani anawafundisha ninyi Kichina?

c. Nani anawa anawafundisheni Kichina?

6) Mwalimu Juma anawaeleza sarufi ya Kiswahili.

## MAZOEZI

I. Ufahamu:

1) Athumani anajifunza wapi?
2) Athumani ni mwanafunzi wa kawaida katika darasa?
3) Kila asubuhi Athumani anafanya nini?
4) Katika masomo Athumani anajifunza vipi?
5) Darasani Athumani anapenda kufanya nini? Hapendi kufanya nini?
6) Mwalimu anapenda kumjibu maswali?
7) Baada ya masomo Athumani anafanya nini?
8) Adhuhuri Athumani anasoma bila kupumzika?
9) Mchana Athumani anacheza mpira tu?
10) Baada ya chakula cha jioni Athumani anakwenda kutazama filamu?

II. Jibu maswali haya:

1) Je, unajifunza Kiingereza kutoka kwa nani?
2) Wakati gani mwalimu anatoka darasani?
3) Kila asubuhi baba yako anaamka mapema?
4) Je, kila siku unakwenda kuwatazama wazee wako?
5) Je, kila siku mnafanya mkutano?
6) Je, ninyi wanafunzi mnapenda kunyosha mkono darasani?
7) Je, baada ya masomo mnapumzika tu?
8) Je, walimu wenu wote wanakufundisheni kila siku?
9) Wakati wa masomo wanafunzi wanaweza kutoka darasani?
10) Je, ninyi wanafunzi mnapenda kupunga upepo baada ya chakula cha jioni?

III. Kanusha sentensi hizi ukitumia ' kuwa na ':

1) Mimi ...... ( kuwa na ) kaka mkubwa, lakini nina dada mkubwa.
2) Wewe unakwenda mjini kwa basi kwa sababu ...... ( kuwa na ) baiskeli, siyo?
3) Mimi siwezi kwenda kutazama filamu kwa sababu ...... ( kuwa na ) wakati.
4) Wao wanaweza kwenda kucheza mpira kwa sababu ...... ( kuwa na ) kazi sasa.
5) Je, ninyi ...... ( kuwa na ) maswali?
6) Mama yule kijana ...... ( kuwa na ) mtoto hata mmoja.
7) Kwa sasa sisi wawili ...... ( kuwa na ) wakati wa kucheza mpira.

8) Wanafunzi wale ...... ( kuwa na ) vitabu, wana gazeti.
9) Je, leo asubuhi sisi ...... ( kuwa na ) mkutano?
10) Ninyi wanafunzi ...... ( kuwa na ) masomo leo?

IV. Kamilisha sentensi hizi ukitumia kauli ya kukanusha:

1) Mtoto huyu ...... ( -weza ) kujibu maswali haya.
2) Ndugu Ling ...... ( -penda ) kucheza mpira.
3) Sisi wanafunzi wa lugha ya Kiswahili ...... ( -jifunza ) Kijapani.
4) Mimi ...... ( -fahamu ) kwa nini yeye anakwenda mjini kila siku.
5) Wazee wake na ndugu zake ...... (-ishi) pamoja.
6) Ninyi ...... ( -enda ) kazini kwa basi,siyo?
7) Je, wewe ...... ( -fahamu ) kuwa yeye ...... ( -weza ) kukusikiliza?
8) Ninafahamu kuwa mwalimu Bai ...... (-weza) kukimbia mbio ndefu kwa sababu yeye ni mgonjwa.
9) Mtaalamu anawafundisha wanafunzi lakini...... ( -fundisha ) walimu.
10) Walimu wetu wanaeleza msamiati kwa Kiswahili, ...... ( -penda ) kueleza kwa Kichina.

V. Sahihisha makosa katika sentensi hizi:

1) Mwalimu Wang anakufundisha sisi Kiswahili.

2) Mwalimu anakufundisha wanafunzi kwa bidii na wanafunzi wanawasikiliza kwa makini.
3) Wao wanawasaidia mara kwa mara, kwa hivyo tunawapenda sana.
4) Unaweza kwenda kwa Mwalimu Li na kuniuliza maswali, kwa sababu yeye ni mtu nzuri, anapenda kumsaidia watu.
5) Wazee wake wanatupenda yeye na yeye anampenda wao vilevile.
6) Daktari huyu anakufundisha ninyi wauguzi?
7) Wageni wale wanapenda kuwauliza maswali sisi wenyeji.
8) Mzee yule anatupenda watoto wale mdogo.
9) Nataka kumsaidia, lakini yeye hataki kutusikiliza.
10) Kijana wale anawasaidia mzee yule kila siku?

VI. Tumia maneno haya katika sentensi:

1) lakini
2) kwa hivyo
3) kwa nini
4) hivi hivi
5) kueleza
6) kukaa kimya
7) baada ya
8) mara kwa mara
9) kupunga upepo
10) mapema

VII. Jibu maswali haya katika kauli ya kukanusha na ya kukubali:

Mfano: Je, daktari huyu anafundisha chuoni?
Hapana, daktari huyu hafundishi chuoni.
Anafanya kazi katika hospitali tu.

1) Mwalimu wenu anafahamu Kifaransa?
2) Je, wewe unatoka Shanghai?
3) Je, wewe unakaa katika chuo kikuu?
4) Je, mnaweza kunisaidia kidogo?
5) Nani anakufundisheni Kiingereza? Ni mwalimu Hu?
6) Je, unapenda kucheza mpira?
7) Je, unawafahamu walimu hawa?
8) Je, kila siku walimu wenu wanakuja kukusaidieni?
9) Ndugu yangu, unalala mapema kila siku?
10) Kijana yule anakusaidia kufua nguo mara kwa mara?

VIII. Geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kukanusha:

1) Wasichana wale wanakunywa chai kila asubuhi.
2) Wanafunzi wale wanafanya mkutano darasani.
3) Ndugu unapenda baiskeli wakati wa kwenda kazini?
4) Mtaalamu yule anaeleza msamiati kwa Kiswahili?
5) Mtoto yule anafahamu kucheza sarakasi.
6) Kila mwanafunzi anataka kujibu maswali.
7) Darasani wanafunzi wote wanamsikiliza mwalimu wao kwa makini?
8) Wasichana wale wanasungumza Kiingereza vizuri.
9) Mama yule anampenda mtoto wake.
10) Wasichana hawa wanapenda kuimba.

IX. Geuza sentensi hizi ziwe katika wingi:

1) Mtoto yule mdogo haimbi kila siku.
2) Mwalimu huyu hafundishi Kichina.
3) Mzee yule hatazami televisheni sasa.
4) Mwanafunzi huyu hafui nguo leo?
5) Mfanyakazi yule hafanyi kazi kwa bidii?
6) Mwanajeshi huyu anafanya mazoezi kila siku.
7) Kijana huyu hapendi kucheza mpira pamoja na sisi?
8) Sitaki kupumzika kwa sasa.
9) Sisomi gazeti kila siku.
10) Leo una mkutano, hufahamu?

X. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 刻苦学习
2) 酷爱唱歌
3) 骑车上班
4) 工厂附近
5) 自学
6) 学医
7) 同老师谈谈
8) 去户外活动
9) 认真听讲
10) 吃完早饭
11) 很早起床
12) 锻炼身体
13) 在操场跑步
14) 做家庭作业
15) 每天听收音机

XI. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) ——— 穆萨有兄弟吗？
——— 没有，他只有一个姐姐。
2) ——— 老师，你每天早晨都跑步吗？
——— 是的。我每天早晨跑步。
3) ——— 你懂斯语吗？
——— 不懂，只懂英语。

4) ———阿里来自肯尼亚，他懂中文吗？

———只懂一点。

5) ———你们都会骑自行车吗？

———是的，我们都会。

6) ———那个女学生常洗衣服，是吗？

———是的，她很爱干净。

7) ———他学习上有困难，你能帮助他吗？

———当然可以。

8) ———你们想去看电影吗？

———很想，但没时间。

9) ———你们为什么不去户外活动？

———我们现在就去。

10) ———那位个子高高的客人从哪里来？

———他从坦桑尼亚来。

11) ———老师，我现在可以问问题吗？

———当然可以。

12) ———你和王海去哪儿？

———我们去教室读书。

13) ———你父母在哪儿工作？

———父亲在银行工作，母亲在中学教书。

14) ———操场上谁在学骑车？

———是王老师的孩子。

15) ———那些外国学生都懂得学中文的重要性吗？

———是的，他们都懂。

XII. Andika makala fupi kwa Kiswahili kuhusu " Kiongozi wa Darasa Letu ".

# 第 十 四 课

## SOMO LA KUMI NA NNE

| |
|---|
| Somo : Kutembelea Maonyesho |
| Sarufi: 动词命令式 |

### MAZUNGUMZO

(1)

( Mwalimu anakuja darasani )

Mkuu wa darasa : Simameni!

Mwalimu : Kaeni kitako! Hamjambo wanafunzi?

Wanafunzi : Hatujambo mwalimu.

Mwalimu : Leo tunaanza kusoma Somo la 14. Sasa fungueni vitabu!

Mwanafunzi : Mwalimu, tafadhali washa taa! Ni giza.

Mwalimu : Sawa. Hebu Ndugu Wang soma mazungumzo ya kwanza!

Wang : Haya. ( Anasoma kwa sauti )

Mwalimu : Vizuri sana.

### MAZUNGUMZO

(2)

- - - Ndugu Du njoo hapa!

- - - Naam. ( Anakwenda mbele )

- - - Andika neno ' Kiswahili ' juu ya ubao.

- - - Haya. ( Anaandika )

--- Tayari?

--- Ndiyo, mwalimu.

--- Haya soma!

--- Ki-swa-hi-li.

--- Soma kwa sauti! ( Anasoma kwa sauti )

--- Sawa.

--- Basi vizuri, rudi, kaa kitako.

MAZUNGUMZO

(3)

A : Haloo Ndugu Li, unakwenda wapi?

B : Ninakwenda dukani. Wewe hutaki kwenda?

A : Nataka kwenda lakini sina wakati sasa. Unaweza kunisaidia kidogo?

B : Hamna shida, sema tu, unataka nini?

A : Nisaidie kununua taulo moja na sabuni moja.

B : Haya nakwenda. Tafadhali mwambie Ndugu Du leo siwezi kukimbia uwanjani pamoja na yeye.

A : Haya.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Ninyi wasichana mnakwenda wapi?

B : Tunakwenda kupiga picha. Je, wewe hupendi kupiga picha?

A : Ninapenda, lakini sina kamera.

B : Sisi tuna kamera, unaweza kwenda pamoja na sisi.

A : Lakini sasa nataka kwenda kwa mwalimu.

B : Si kitu. Kwanza tusaidie kupiga picha, halafu unaweza kwenda kwa mwalimu.

A : Haya, lakini nieleze kwanza namna ya kutumia kamera, maana sifahamu.

S : Mimi pia sifahamu sana. Mwulize Ndugu Liu yeye ni mtaalamu wa kupiga picha.

L : Kupiga picha ni kazi rahisi sana, naweza kuwafundisheni.

MAZUNGUMZO

(5)

Mariam : Kaka, nipe shilingi tano.

Nasoro : Unataka kufanya nini?

Mariam : Nataka kwenda kutazama filamu.

Nasoro : Unakwenda sasa?

Mariam : Ndiyo, sasa nina wakati.

Nasoro : Usiende sasa!

Mariam : Kwa nini?

Nasoro : Tafadhali fua nguo!

Mariam : Nini tena? Ninafua nguo kila siku? Wewe unapumzika tu? Mvivu sana!

Nasoro : Leo nina mkutano shuleni. Nataka kwenda mapema kidogo. Sasa naweza kwenda?

Mariam : Nenda basi! Lakini kesho ......

Nasoro : Leo ni leo, mambo ya kesho sijui.

Mariam : Haya nenda! Baada ya mkutano rudi upesi!

SOMO

KUTEMBELEA MAONYESHO

Mhando : Babu shikamoo?

Meneja : Marahaba. M hali gani?

Mhando : Tuwazima, asante.

Meneja : Mnataka kutembelea maonyesho ya sanaa na vinyago?

Mhando : Ndiyo, mzee.

**Meneja** : Basi tunakukaribisheni kwa mikono miwili.

**Mhando** : Kiingilio ni kiasi gani?

**Meneja** : Kiingilio ni shilingi kumi kwa mtu mzima na shilingi tano kwa mtoto. Na kama ninyi ni wanafunzi mnaweza kutembelea bure.

**Mhando** : Sisi ni wanafunzi wa Shule ya Msingi Na. 3, Morogoro. Hebu tazama barua.

**Meneja** : Ni sawa. Mko watu wangapi?

**Mhando** : Tuko watu thelathini.

**Meneja** : Vizuri, mnaweza kuanza kutembelea maonyesho.

**Mhando** : Mzee, tunaweza kuona vitu gani?

**Meneja** : Mnaweza kuona mapambo, mikeka, vinyago, sanamu za wanyama mbalimbali n.k.

**Mhando** : Tunaweza kupiga picha?

**Meneja** : Sawa. Kama mnapenda, mnaweza kupiga picha.

**Mhando** : Haya sasa tunaanza kutembelea maonyesho.

**Meneja** : Lakini msipige kelele!

**Mhando** : Asante sana mzee.

**Meneja** : Bila ya asante.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| -ja (kt) | 来，来到 |
| -simama (kt) | 站立，停住 |
| -anza (kt) | 开始 |
| -fungua (kt) | 打开，松开 |
| -washa (kt) | 点燃 |
| taa (n) | 灯 |
| giza (ma) | 黑暗 |
| hebu (kii) | 喂！ |
| sauti (n) | 声音 |
| -andika (kt) | 写，写字 |

| | | |
|---|---|---|
| mbele | (kl) | 前面 |
| ubao | (u) | 木板，黑板 |
| -rudi | (kt) | 返回，回来 |
| duka | (ma) | 商店 |
| -sema | (kt) | 说话 |
| -nunua | (kt) | 购买 |
| taulo | (n) | 毛巾 |
| sabuni | (n) | 肥皂 |
| -ambia | (kt) | 告诉 |
| -piga | (kt) | 打，敲，拍 |
| picha | (n) | 照片，画 |
| kamera | (n) | 照相机 |
| kwanza | (kl) | 首先 |
| halafu | (kl) | 而后，然后 |
| namna | (n) | 种类，方法 |
| -tumia | (kt) | 使用，利用 |
| rahisi | (kl) | 简单，容易 |
| -pa | (kt) | 给，赠予 |
| shilingi | (n) | 先令 |
| mvivu | (wa) | 懒惰者，懒汉 |
| mambo | (ma) | 事情 |
| -jua | (kt) | 知道 |
| upesi | (kl) | 快，迅速 |
| meneja | (wa) | 经理 |
| -tembelea | (kt) | 参观，访问 |
| maonyesho | (ma) | 展览 |
| hali | (n) | 状况，形势 |
| sanaa | (n) | 艺术 |
| vinyago | (ki) | 雕塑，假面具 |
| -karibisha | (kt) | 欢迎 |
| kiingilio | (ki) | 入场券，入会费 |

| | |
|---|---|
| kiasi (ki) | 数量 |
| bure (kv,kl) | 免费的，无用的 |
| barua (n) | 书信，函件 |
| thelathini | 三十 |
| -ona (kt) | 看到，认为 |
| mapambo (ma) | 装饰品 |
| mikeka (mi) | 席子 |
| sanamu (n) | 塑像 |
| mbalimbali (kv) | 各种各样的 |
| kelele (n) | 喧嚷，嘈杂声 |
| Morogoro | 莫洛戈罗 |

**Katika Ofisi ya Walimu**

Yang : Hodi!
Mwalimu : Karibu!
Yang : Mwalimu, habari za tangu mwaka jana?
Mwalimu : Njema, wewe je?
Yang : Mimi ni mzima kama chuma.
Mwalimu : Huyu ni mtaalamu wetu mpya wa Kiswahili, jina lake Haji Hamadi.
Yang : Nafurahi sana kukuona.
Mtaalamu: Hata mimi nafurahi pia, karibu kiti.
Yang : Asante sana.

## MAELEZO

动词命令式：

命令式经常用于口语对话，标语，口号中，表示命令或吩咐对方做某件事。

1. 命令式的构成形式：

单数：去掉动词前缀 ku 用动词词根本身即可。

复数：动词词根后加ni。如词尾为 a 则改为 e ，再加 ni，词尾为 i ，u 时直接加 ni 。

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | Soma! | Someni! |
| | Sikiliza ! | Sikilizeni! |
| | Fikiri! | Fikirini! |
| | Karibu! | Karibuni! |
| | Jaribu! | Jaribuni! |

2. 有少数动词的命令式变化特殊：

| | | | |
|---|---|---|---|
| k.m. | kuja | njoo | njooni! |
| | kwenda | nenda | nendeni! |
| | kula | kula | kuleni! |
| | kuleta | lete | leteni! |

3. 在斯语中动词命令式有时还可以加宾语中缀，其构成形式如下：

单数：宾语中缀＋动词词根（词尾为 a 时改为 e ）

复数：宾语中缀＋动词词根＋ n i

k.m. Hebu tusaidie kidogo!

Tusaidieni kidogo!

Tafadhali mpe Ali kalamu hii!

Niambie nani ni mwalimu wenu!

Kama mna maswali niulizeni!

Waambie wageni wetu chakula tayari!

4. 动词命令式的否定形式：

当命令对方不要做某件事时，需用命令式的否定形式。

构成公式：主语前缀＋否定词素 s i ＋动词词根（词尾 a 变 e ）

试比较：Amkeni mapema!
Msiamke mapema!
Tafadhali washa taa!
Usiwashe taa, bado si giza.

## MAZOEZI

### I. Ufahamu:

1) Wanafunzi wanataka kutembelea maonyesho gani?
2) Meneja wa maonyesho anawakaribisha?
3) Kiingilio cha maonyesho ni kiasi gani?
4) Kwa nini wanafunzi wanatembelea maonyesho bure?
5) Wanafunzi wanatoka wapi?
6) Wanafunzi wangapi wanatembelea maonyesho?
7) Wanaweza kuona vitu gani kwenye maonyesho?
8) Wanafunzi wanaweza kupiga picha wakati wa kutembelea maonyesho?
9) Wanafunzi wanaweza kupiga kelele wakati wa kutembelea maonyesho?
10) Wewe unapenda kutembelea maonyesho gani?

### II. Jibu maswali haya:

1) Je unarudi nyumbani mara ngapi kwa mwaka?
2) Wakati wa kutazama filamu watu wanaweza kupiga kelele?
3) Ninyi mnasema Kiswahili darasani?
4) Mama yako anapenda mapambo?
5) Je, unajua ndugu Hu anafanya nini huko bwenini?
6) Je, kila baada ya kula chakula cha jioni

mnakwenda kupunga upepo?

7) Mnapiga picha mara kwa mara?
8) Mtu mvivu anapenda kufanya kazi?
9) Wanafunzi wanaweza kupiga kelele darasani?
10) Je, sasa mnaanza kupenda kujifunza Kiswahili?
11) Je, unapenda kuwatembelea marafiki zako?
12) Unaandika barua mara kwa mara?

III. Geuza sentensi hizi ziwe katika wingi:

1) Soma gazeti kwa makini!
2) Fanya kazi upesi!
3) Amka mapema kesho asubuhi!
4) Eleza sentensi hii kwa Kiswahili!
5) Niambie sasa!
6) Msaidie mwanafunzi huyu!
7) Mkaribishe mgeni yule!
8) Jaribu kuzungumza Kiswahili darasani!
9) Usicheze mpira sasa!
10) Usipige kelele hapa!

IV. Tumia mimi, wewe, yeye, sisi, ninyi na wao pamoja na maneno haya:

| |
|---|
| Mfano: -jifunza Kiswahili<br>Mimi ninajifunza Kiswahili vizuri. |

1) -karibisha wageni
2) -punga upepo baada ya chakula cha jioni
3) -fanya mkutano mara kwa mara
4) -rudi nyumbani mara mbili kwa mwaka

5) -tembelea maonyesho
6) -andika barua
7) -piga picha
8) -sikiliza redio kila jioni
9) -tazama televisheni
10) -panda baiskeli

V. Tumia maneno haya katika sentensi:

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1) | -piga kelele | 2) | kwa sauti |
| 3) | tafadhali | 4) | mbalimbali |
| 5) | -nunua | 6) | -tembelea |
| 7) | kwanza ... halafu | 8) | -tumia |

VI. Geuza sentensi hizi katika kauli ya kukanusha:

1) Andika upesi!
2) Someni upesi!
3) Washa taa!
4) Pigeni kelele!
5) Nenda darasani!
6) Fungueni vitabu!
7) Panda baiskeli!
8) Mtazame mtu yule!
9) Wasaidieni watu hawa!
10) Imba kwa sauti!

VII. Soma habari hii kwanza kisha jibu maswali yanayofuata chini:

Watu wa Nyumbani

Jina langu ni Su Hai. Mimi ni mfanyakazi. Ninafa

nya kazi katika kiwanda. Baba yangu ni mvuvi hodari. Kila siku anakwenda pwani (沿海地带) kuvua samaki (捕鱼). Na kila siku anaweza kuvua samaki wengi, halafu anawapeleka sokoni(送到集市). Mama yangu kila siku anafanya kazi za nyumbani kama vile kufua nguo na kupika chakula (做饭). Mimi nina kaka wawili, lakini sina dada. Kaka yangu mkubwa ni dereva. Anaendesha (驾驶) gari katika kampuni moja. Hana mke bado. Kaka yangu mdogo ni mwanafunzi. Anasoma katika shule ya msingi. Anajifunza vizuri sana.

Kila asubuhi tunaondoka (离开) nyumbani baada ya kunywa chai. Tunarudi nyumbani jioni. Baada ya kurudi nyumbani ninamsaidia mama kupika chakula. Tunakula pamoja na kuzungumza habari mbalimbali. Wazee wangu wanapenda kula samaki. Kaka zangu wote hawapendi kula samaki, wanapenda kula nyama (肉). Mimi sipendi kula samaki wala nyama, ninapenda kula mboga (蔬菜) na mayai (鸡蛋). Baada ya kula chakula wazee wanakaa nyumbani kutazama T.V. na sisi tunatoka nje kupunga upepo.

Tunalala saa nne hivi kila siku.

Jibu maswali yafuatayo:

1) Su Hai anafanya kazi wapi?
2) Baba yake Su Hai anafanya kazi gani?
3) Baada ya kuvua samaki baba yake anafanya nini?
4) Su Hai ana kaka wangapi, kila mmoja anafanya kazi gani?
5) Wakati gani wanaondoka na kurudi nyumbani?
6) Wazee wake wanapenda kula nini?
7) Kaka zake wawili wanapenda kula nini?

8) Yeye mwenyewe anapenda kula nini?
9) Baada ya kula chakula wanafanya nini?
10) Kila siku wanalala saa ngapi?

VIII. Zungumzeni wawili wawili kwa Kiswahili kuhusu "Kutembelea Maonyesho".

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 打开书本
2) 放声歌唱
3) 热烈欢迎
4) 开始访问
5) 按时回家
6) 经常照相
7) 免费参观
8) 各种动物
9) 雕塑展览
10) 写在黑板上

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 我们热烈欢迎你们来参观。
2) 每天他回到家里就开始做家庭作业。
3) 谁不知道他懂五种外语!
4) 请用斯语回答问题!
5) 天还不黑，不要把电灯打开!
6) 先注意听，不要写!
7) 放学后早点回家!
8) 请你们不要喧哗，我们老师正在开会!
9) 赶快把这消息告诉王老师!
10) 我今天下午有会，请你们别到办公室来!

# 第 十 五 课

## SOMO LA KUMI NA TANO

| Somo la Marudio: Kumtembelea Rafiki |
| --- |

### KUMTEMBELEA RAFIKI

Huang: Haloo Ndugu Chang, unakwenda wapi?

Chang: Ninakwenda kumtazama Ndugu Li, siku hizi haonekani.

Huang: Kweli, hata mimi ninataka kumwona.

Chang: Kama ni hivyo tunaweza kwenda nyumbani kwake pamoja. Sasa una nafasi?

Huang: Ndiyo. Leo sina shughuli nyingi.

* * * *

Chang: Hodi?

Li : Karibu!

Huang: Hujambo Ndugu Li! Habari za siku nyingi?

Li : Ohoo mimi sijambo. Karibuni ndugu zangu! Ninafurahi sana kuwaoneni. Kaeni kitako!

Chang: Kwa nini huji kututembelea siku hizi? Wewe ni mgonjwa?

Li : Hapana, mimi ni mzima. Unajua siku hizi nina kazi nyingi, hata sina nafasi ya kuwatembelea marafiki zangu.

Huang: Si kitu. Ila tuna wasiwasi juu yako, hata tunafikiri labda wewe unaumwa. Je, nyumbani wote hawajambo?

Li : Hawajambo asante. Na mnapenda kunywa nini?

Chang: Hatunywi chochote, usihangaike! Hatuwezi kukaa sana.

Li : Kwa nini? Leo ni Jumapili. Mnajua mke wangu ni mpishi hodari. Kuleni chakula cha mchana hapa! Mna haraka gani?

Huang: Hapana, bado tunataka kwenda dukani kununua vitu.

Li : Si kitu. Mnaweza kwenda dukani baada ya kula chakula.

Chang: Asante sana kwa ukarimu wako.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| -onekana (kt) | 出现，显露 |
| shughuli (n) | 事情，事务 |
| -furahi (kt) | 高兴 |
| mgonjwa (wa) | 病人 |
| si kitu | 没什么 |
| ila (ku) | 只是，除了…… |
| wasiwasi (u) | 不安，担心 |
| -fikiri (kt) | 想，思考 |
| -umwa (kt) | 生病 |
| soda (n) | 汽水 |
| chochote | 任何东西 |
| -hangaika (kt) | 忙乱，慌张 |
| Jumapili (n) | 星期日 |
| haraka (n) | 匆忙 |
| ukarimu (u) | 盛情，好客 |

**Nyumbani kwa Mwalimu**

Mwanafunzi: Mwalimu, habari za saa hizi?
Mwalimu : Nzuri tu. Karibu ndani!
Mwanafunzi: Mama na watoto wote hawajambo?
Mwalimu : Hawajambo, asante. Asubuhi hamna vipindi tena?
Mwanafunzi: Ndiyo, hatuna vipindi tena.
Mwalimu : Unataka soda au kahawa?
Mwanafunzi: Aaa, usihangaike, sina kiu.

## Marudio ya Sarufi

### wa类名词及一致关系前缀一览表

| | | 单数 | | 复数 | |
|---|---|---|---|---|---|
| 例词 | | mtu<br>mwalimu<br>kijana<br>daktari | | watu<br>walimu<br>vijana<br>madaktari | |
| 名词前缀 | | m-<br>mw- 元音前 | | wa-<br>w- 元音前 | |
| 形容词前缀 | | m-<br>mw- 元音前 | | wa-<br>w- 元音前 | |
| 物主代词 | | wangu<br>wako<br>wake<br>wetu<br>wenu<br>wao | yangu<br>yako<br>yake<br>yetu<br>yenu<br>yao<br>亲属关系 | wangu<br>wako<br>wake<br>wetu<br>wenu<br>wao | zangu<br>zako<br>zake<br>zetu<br>zenu<br>zao<br>亲属关系 |
| 指示代词 | 指近 | huyu | | hawa | |
| | 指远 | yule | | wale | |

| | 单数 | 复数 |
|---|---|---|
| 例词 | mtu<br>mwalimu<br>kijana<br>daktari | watu<br>walimu<br>vijana<br>madaktari |
| 物主小词 -a | wa | wa |
| 总括代词 (-ote) | | wote |
| 主语前缀 | ni- 我<br>u- 你<br>a- 他 | tu- 我们<br>m- 你们<br>wa- 他们 |
| 宾语中缀 | -ni- 我<br>-ku- 你<br>-m- 他 | -tu- 我们<br>-ku...eni 你们<br>(-wa...eni)<br>-wa- 他们 |

## MAZOEZI

I. Ufahamu:

1) Ndugu Chang na Ndugu Huang wanataka kwenda wapi?
2) Kwa nini wanataka kwenda nyumbani kwa Ndugu Li?
3) Ndugu Li anafurahi kuwaona wenzake?
4) Kwa nini Ndugu Li hawatembelei marafiki zake?
5) Kweli Ndugu Li ni mgonjwa?
6) Mke na watoto wa Ndugu Li wote hawajambo?
7) Kwa nini Ndugu Chang na Huang hawawezi kukaa sana?
8) Na Ndugu Li anasema nini?

II. Tumia mimi, wewe, yeye, sisi, ninyi, wao pamoja na maneno haya:

1) kufurahi sana
2) kuwa na wasiwasi
3) kuwa na haraka
4) kuwa na shughuli
5) kutazama mgonjwa
6) kutembelea rafiki
7) kuzungumza Kiswahili
8) kupiga kelele
9) kulala mapema
10) kufanya kazi kwa bidii
11) kupenda usafi
12) kusaidia wengine

III. Tumia -angu, -ako, -ake, -etu, -enu, -ao pamoja na maneno yafuatayo:

1) mwalimu wa Kichina
2) rafiki mkubwa
3) majirani wema
4) wanafunzi hawa
5) ndugu wa kike
6) kuku wanene
7) mkurugenzi mzee
8) dada wawili
9) wazee
10) babu

IV. Kamilisha sentensi hizi ukifuata sarufi ya Kiswahili:

1) Watoto ...... (-le) ......( -tundu ) ...... ( -cheza ) mpira kila siku?
2) Msichana huyu ...... ( -andika ) barua mara kwa mara.
3) Leo asubuhi mwalimu Hu ...... ( -ja ) darasani kutufundisha?
4) Kila siku wachezaji wale ...... (-refu ) ...... ( -kimbia ) mbio ndefu baada ya kuamka.
5) Karani ...... ( -le ) ...... ( -nywa ) chai ...... ( -taka ) kunywa soda.
6) Kwa nini ...... ( -jibu ) barua yangu?

7) Je, nani ...... ( -penda ) kunisaidia?

8) Leo ana shughuli nyingi ...... ( -weza ) kucheza mpira.

9) Kwa nini wauguzi wale ...... ( -pa ) wagonjwa wao chakula?

10) Nani ...... ( -sema ) sisi ...... ( -imba ) vizuri?

11) Mkurugenzi ...... ( -le ) ...... ( -fupi ) ...... ( -kaa ) karibu na Dar es Salaam?

12) Je, nani bado ...... ( -na ) swali? Tafadhali ...... ( -nyosha ) mkono!
Mwalimu, sisi ...... ( -ote) ...... ( -na ) maswali tena.

13) Mwalimu Wang ana watoto ...... ( -wili ), mmoja ni wa kike na ...... ( -ingine ) ni wa kiume. Wote ...... ( -soma ) shuleni.

14) Baadhi ya wanafunzi ...... ( -etu ) ...... ( -toka ) Afrika, ...... ( -ingine ) ...... ( -toka ) Ulaya.

15) Daktari yule ...... ( -fundisha) chuoni ...... ( -fanya ) kazi hospitali.

V. Tunga sentensi nyingi kadiri unavyoweza, ukitumia maneno uliyopewa:

| Mfano: Mimi ninaandika barua darasani. |
|---|

| | | |
|---|---|---|
| wewe<br>mimi<br>ninyi nyote | kwenda wapi<br>kwenda mkutanoni<br>kuandika barua | darasani<br>bwenini |

| | | |
|---|---|---|
| Ndugu Li | kufanya nini | ofisini |
| kijana yule | kufua nguo | nyumbani |
| wavulana wale | kupanda baiskeli | uwanjani |
| wazee wako | kusoma gazeti | dukani |
| wanajeshi | kununua vitu | |

VI. Geuza vifungu hivi vya maneno viwe katika wingi:

1) mfanyakazi yule mrefu
2) mkulima huyu mfupi
3) mkalimani huyu mwembamba wa Kiingereza
4) daktari yule hodari
5) kijana wetu mchangamfu
6) mwandishi wa habari mkali
7) ndugu yangu mdogo wa kike
8) dada yake mkubwa
9) mpishi yule mnene wa hoteli
10) fundi hodari wa Reli ya TAZARA
11) karani huyu wa benki
12) mchezaji maarufu wa sarakasi
13) binamu yake mtundu
14) mnyama huyu mkali
15) kiongozi maarufu wa Afrika ya Mashariki
16) mkurugenzi wetu mpya
17) jirani yetu mwema
18) shangazi yao mzuri
19) muuzaji dukani yule mbaya
20) askari polisi shujaa

VII. Geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kukanusha:

1) Ndugu Seif ana dada wawili wakubwa.
2) Madaktari wale hodari wana wasaidizi wengi.
3) Baada ya kuja hapa chuoni unafua nguo mwenyewe?
4) Mwalimu Tang na Li wanafanya kazi katika sekondari?
5) Ninyi wanafunzi mnapenda kulala mapema?
6) Leo nani anafanya kazi vizuri?
7) Leo mtaalamu anakuja kutufundisha?
8) Wasichana wale wanapiga picha mara kwa mara.
9) Sisi tuna shughuli nyingi leo.
10) Kijana huyu ana wasiwasi juu ya masomo yake?

VIII. Jibu maswali haya katika kauli ya kukanusha na ya kukubali:

1) Je, walimu wenu wanacheza mpira pamoja na ninyi?
2) Je, mtaalamu kutoka Afrika ya Mashariki anakufundisheni Kiswahili?
3) Ninyi wanafunzi mnasikiliza redio kila siku?
4) Mzee yule anakwenda mjini kila Jumapili?
5) Kijana yule anarudi nyumbani mara kwa mara?
6) Je, ninyi mnapenda kufanya urafiki pamoja na watu wavivu?
7) Je, kila asubuhi mnakimbia mbio ndefu uwanjani?
8) Darasani wanafunzi wote wanapenda kunyosha mikono?
9) Wazee wako wanatazama T.V. kila baada ya chakula cha jioni?

10) Je, mnazungumza Kiswahili mara kwa mara nje ya darasa?

IX. Zungumzeni wawili wawili kwa Kiswahili kuhusu " kupiga picha " au " kumtembelea rafiki ".

X. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 四名小学生
2) 七名高个子运动员
3) 六位胖胖的炊事员
4) 一对亲密的朋友
5) 三名共青团员
6) 这些顽皮的孩子
7) 两位文静的女青年
8) 八头犀牛
9) 那位瘦瘦的病人
10) 这位能干的机械师
11) 那些政府工作人员
12) 他们的好邻居
13) 我们系新上任的主任
14) 坦桑尼亚著名画家
15) 各种动物雕像
16) 来北京以后
17) 经常参观展览会
18) 中非人民之间的友谊
19) 如同亲兄弟一般
20) 工作非常努力

XI. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) ——— 你们有几位斯语教师？
——— 六位，四位男教师、两位女教师。

2) ——— 那位能干的医生有几名助手？
——— 两名，都是医学院的学生。

3) ——— 这些护士工作都很努力吗？
——— 他们多数人工作很努力，但少数人不行。

4) ——— 你每天下午都打球吗？
——— 几乎每天都打。

5) ——— 你们都愿意学习斯语吗？
——— 是的。我们都愿意学习斯语。

6) — — — 阿里专家每天都来辅导你们吗？

— — — 不是每天，一周两次。

7) — — — 请你帮他洗洗衣服！

— — — 你别帮他洗衣服！

8) — — — 请你用斯语回答问题！

— — — 别用中文回答问题！

9) — — — 请大家打开书！

— — — 大家不要打开书！

10) — — — 请大家现在到操场上去！

— — — 大家现在不要回教室！

11) — — — 请大声朗读！

— — — 不要在这里喧哗！

12) — — — 现在请大家休息一下！

— — — 大家现在先别休息！

# 第十六课

## SOMO LA KUMI NA SITA

| | |
|---|---|
| Somo A: | Mazungumzo Juu ya Zanzibar |
| Somo B: | Mazungumzo Baina ya Wanafunzi Wawili |
| Sarufi: | ki 类名词 |
| | 动词过去时 -li- |

### MAZUNGUMZO

(1)

A : Hiki ni kitu gani?
B : Hiki ni kitabu.
A : Hiki ni kitabu gani?
B : Hiki ni kitabu cha hadithi.
A : Kile ni kitu gani?
B : Kile ni kikombe.
A : Kile ni kikombe gani?
B : Kile ni kikombe cha chai.
A : Hiki ni kisu cha nani?
B : Hiki ni kisu changu.
A : Kile ni kisu chako vilevile?
B : Hapana, kile ni kisu chake.
A : Je, kitabu kile cha hadithi ni kizuri?
B : Ndiyo, ni kitabu kizuri sana.

### MAZUNGUMZO

(2)

A : Hivi ni vitu gani?
B : Hivi ni vitanda.
A : Hivi ni vitanda gani?
B : Hivi ni vitanda vya chuma.
A : Vile ni vitu gani?
B : Vile ni viti.
A : Vile ni viti gani?
B : Vile ni viti vya mbao.
A : Hivi ni viatu vya nani?
B : Hivi ni viatu vyetu.
A : Vile ni viatu vyenu vilevile?
B : Hapana, vile ni viatu vyao.
A : Je, viatu hivi ni vizuri?
B : Ndiyo, ni vizuri sana, tena ni vipya kabisa.
A : Na vyumba vile vidogo ni vya kulale?
B : Hapana, vyumba vile vidogo si vya kulala bali ni ofisi.

MAZUNGUMZO

(3)

Wang : Ndugu Yuan, jana usiku ulikuja hapa darasani?
Yuan : Ndiyo, nilikuja hapa.
Wang : Ulijifunza Kiingereza?
Yuan : Hapana, sikujifunza Kiingereza.
Wang : Ulifanya nini?
Yuan : Nilijifunza Kiswahili.
Wang : Ndugu Du alijifunza Kiswahili vilevile?
Yuan : Hapana, yeye hakujifunza Kiswahili.
Wang : Alifanya nini?
Yuan : Aliandika barua hapa darasani.
Wang : Baada ya kujifunza Kiswahili uliondoka dara-

sani?

Yuan : Hapana, sikuondoka darasani.

Weng : Na kama hukuondoka darasani ulifanya nini?

Yuan : Nilimsaidia Ndugu Yang kujifunza sarufi ya Kiswahili.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Je, juzi ninyi wanafunzi mlikwenda kutembelea Chuo Kikuu cha Chuma na Chuma cha Pua cha Beijing?

B : Hapana, hatukwenda kutembelea chuo kile.

A : Mlikwenda wapi?

B : Tulikwenda kutembelea kiwanda cha kutengeneza vipuri vya magari.

A : Walimu wenu walikwenda pamoja na ninyi?

B : Hapana, hawakwenda.

A : Walifanya nini juzi?

B : Walifanya mkutano hapa shuleni.

A : Baada ya kutembelea kiwanda kile hamkurudi shuleni moja kwa moja?

B : La, hatukurudi moja kwa moja.

A : Mlifanya nini?

B : Tulikwenda kupunga upepo katika bustani moja. Baada ya kupumzika kidogo tulirudi shuleni kwa basi.

MAZUNGUMZO

(5)

A : Nani alikwenda kwa mtaalamu Masoud Hemed jana?

B : Mimi na Mwalimu Shen tulikwenda.

A : Mlikwenda kuuliza maswali?

B : Hapana, hatukuuliza maswali.

A : Mlifanya nini huko?

B : Tulizungumza habari mbalimbali juu ya Tanzania na China pamoja na mtaalamu.

A : Mlikula chakula cha jioni huko?

B : Ndiyo, tulikula huko.

A : Nani alipika chakula?

B : Bila shaka ni mtaalamu Masoud Hemed. Alitukaribisha kwa chakula cha Kiafrika.

A : Mnaonaje chakula cha Kiafrika?

B : Ni chakula kizuri tena kinanukia sana.

## SOMO A

## MAZUNGUMZO JUU YA ZANZIBAR

Hu Dong : Mwalimu, wakati gani ulifanya kazi katika Kisiwa cha Unguja au Zanzibar?

Mwalimu : Toka mwaka 1984 hadi mwaka 1985 nilifanya kazi huko.

Hu Dong : Ulifanya kazi katika mradi gani?

Mwalimu : Kiwanda cha kutengeneza sukari, Mahonda.

Hu Dong : Kiwanda kile kinaweza kuzalisha kiasi gani cha sukari kwa mwaka?

Mwalimu : Tani elfu sita.

Hu Dong : Nilisikia kuwa Kiswahili cha Unguja ni safi sana, unaonaje?

Mwalimu : Ndiyo, Kiswahili cha huko ni Kiswahili sanifu.

Hu Dong : Unaonaje Kisiwa cha Zanzibar?

Mwalimu : Oh, ni kikubwa tena ni kizuri, kina mandhari safi. Hakina joto kali wala bari-

di ya mzizimo. Kila mahali unaweza kuona minazi. Si mandhari tu nzuri, bali pia watu wa huko ni wakarimu sana, kila mahali unaweza kusikia maamkio ' Nihau '. Mzanzibari mmoja aliniambia," Wachina ni marafiki zetu wakubwa sana."

Hu Dong : Rafiki yangu mmoja aliniambia kuwa Zanzibar ni nchi ya karafuu, je ni kweli?

Mwalimu : Hakutia chumvi. Karafuu ni zao muhimu katika Tanzania Visiwani. Kama unasafiri kwa gari kutoka Malindi hadi Mkokotoni unaweza kuona vichaka vya mikarafuu hapa na pale, lakini kama unataka kujua karafuu ni nini, basi nenda Kisiwa cha Pemba.

Hu Dong : Kisiwa cha Pemba?

Mwalimu : Ni kisiwa kingine kikubwa huko Tanzania Visiwani. Waswahili wa huko walipanda mikarafuu kila mahali. Siku za kuchuma karafuu ni sikukuu kwa Waswahili, kisiwa kizima kinanukia.

Hu Dong : Asante sana kwa kunifungua masikio.

Mwalimu : Bila ya asante.

MSAMIATI

| | |
|---|---|
| hadithi (n) | 故事 |
| kikombe (ki) | 杯子 |
| kisu (ki) | 刀 |
| kitanda (ki) | 床 |
| chuma (ki) | 铁 |
| chuma cha pua | 钢 |
| kiti (ki) | 椅子 |

| | |
|---|---|
| mbao (u) | 木材 |
| kiatu (ki) | 鞋 |
| chumba (ki) | 房间 |
| -ondoka (kt) | 离开 |
| juzi (n) | 前天 |
| kipuri (ki) | 零件 |
| gari (ma) | 车 |
| moja kwa moja | 直接；一直 |
| la | 不 |
| bustani (n) | 公园 |
| -pika (kt) | 做饭 |
| -nukia (kt) | 散发出香味 |
| kisiwa (ki) | 岛屿 |
| hadi | 直至，一直到 |
| elfu (n) | 千 |
| mia (n) | 百 |
| themanini | 八十 |
| mradi (mi) | 项目 |
| -tengeneza (kt) | 制造，修理 |
| sukari (n) | 食糖 |
| -zalisha (kt) | 生产 |
| tani (n) | 吨 |
| -sikia (kt) | 听说 |
| sanifu (kv) | 标准的 |
| mandhari (n) | 风景，风光 |
| joto (ma) | 热 |
| baridi (n) | 冷，凉 |
| mzizimo (mi) | 寒冷 |
| mahali (pa) | 地方 |
| mnazi (mi) | 椰树 |

| | |
|---|---|
| mkarimu (wa) | 热情好客的人 |
| nchi (n) | 国家，陆地 |
| karafuu (n) | 丁香 |
| mikarafuu (mi) | 丁香树 |
| chumvi (n) | 盐 |
| -tia chumvi | 夸张，添油加醋 |
| zao (ma) | 作物，产品 |
| muhimu (kv) | 重要的 |
| -safiri (kt) | 旅行 |
| kichaka | 树丛，草丛 |
| hapa na pale | 各处 |
| -panda (kt) | 种植 |
| -chuma (kt) | 采摘 |
| sikukuu (n) | 节日 |
| Mswahili (wa) | 斯瓦希里人 |
| masikio (ma) | 耳朵 |
| Unguja | 桑给巴尔 |
| Pemba | 奔巴 |
| Mahonda | 马宏达 |
| Mkokotoni | 姆科考托尼 |

MAELEZO

1. ki类名词：表示无生命的东西，如工具、用品等一般都属这类名词。

1) 名词前缀：

在辅音前：单数为 ki ，复数为 vi

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | kitu | vitu |
| | kiatu | viatu |
| | kitanda | vitanda |

在元音前：单数为 ch ，复数为 vy

| | |
|---|---|
| chama | vyama |
| chumba | vyumba |
| chakula | vyakula |
| chombo | vyombo |

注：但有些外来词或从动词词根演变过来的名词，虽以元音开头，但前缀仍用ki，vi

| | |
|---|---|
| kiatu | viatu |
| kiingilio | viingilio |

2) ki类名词的物主代词，单数加前缀ch，复数加前缀ch，复数加前缀vy，具体用法见下表：

| 物主代词 | 单数 | | 复数 | | |
|---|---|---|---|---|---|
| 我的 | 单 | changu | 我们的 | | chetu |
| | 复 | vyangu | | | vyetu |
| 你的 | 单 | chako | 你们的 | | chenu |
| | 复 | vyako | | | vyenu |
| 他的 | 单 | chake | 他们的 | | chao |
| | 复 | vyake | | | vyao |

3) ki类名词的指示代词按其构成规律为：

这个 ： hiki　　这些 ： hivi

那个 ： kile　　那些 ： vile

k.m. chumba hiki　　chumba kile

vitabu hivi　　vitabu vile

4) ki类名词的形容词：规则形容词变化规律与名词相同，以辅音开头的形容词加前缀ki（单数）vi（复数）；以元音开头的形容词前加前缀ch（单数）vy（复数）

k.m. kiti kikubwa, viti vikubwa

kitabu kizuri, vitabu vizuri

kikombe cheupe, vikombe vyeupe

但以 i 开头的形容词前缀仍用ki,vi

k.m. ki-ingi　　vi-ingi

5) ki 类名词的物主小词－a 结构：

单数为 cha　　复数为 vya

k.m. chama cha kikoministi

vyama vya wafanyakazi

6) ki类名词的主语前缀与宾语中缀相同，单数为ki复数为vi

k.m. Kisiwa cha Unguja kina mandhari nzuri sana.

Vitabu hivi vinatusaidia sana.

Je, unataka kuvisoma?

XI. 动词一般过去时－li－

1) －li－时态表示过去曾经发生的行为或动作，不强调其结果或状态。

k.m. Jana tulifanya mkutano.

Jumapili niliandika barua nyingi.

Leo asubuhi ndugu Wang alikuja ofisini.

2) －li－时态的否定式：表示过去没有发生或没有做某件事，构成公式：ha＋主语前缀＋ku＋动词词根（无词尾变化）

k.m. Jumapili hatukwenda mjini.

Hamkutazama filamu jana usiku?

Kikundi chao hakikumaliza kazi kwa wakati.

3) 否定式中人称代词单数的变化仍特殊：

(mimi)　si

(wewe)　hu　＋ku＋动词词根（无词尾变化）

(yeye)　ha

k.m. Sikusoma kitabu hiki.

Kwa nini hukuja jana?

Hakunipa kitabu kile.

人称代词与动词过去时的用法见下表：

| | 肯定式 | 否定式 |
|---|---|---|
| Mimi | nilicheza mpira jana | sikucheza mpira jana |
| Wewe | ulicheza mpira jana | hukucheza mpira jana |
| Yeye | alicheza mpira jana | hakucheza mpira jana |
| Sisi | tulicheza mpira jana | hatukucheza mpira jana |
| Ninyi | mlicheza mpira jana | hamkucheza mpira jana |
| Wao | walicheza mpira jana | hawakucheza mpira jana |

## SOMO B

### MAZUNGUMZO BAINA YA WANAFUNZI WAWILI

A : Haloo Ndugu B, habari za jioni?

B : Salama tu. Unakwenda wapi?

A : Nakwenda uwanjani kupunga upepo. Na wewe je?

B : Mimi ninakwenda kwa mwalimu wetu, nataka kuzungumza naye kidogo.

A : Je, kabla ya kuja hapa chuo kikuu, ulifanya kazi wapi?

B : Nilifanya kazi katika kiwanda cha kutengeneza vitu vya sanaa na mapambo, mjini Shenyang.

A : Kiwanda kile ni kikubwa?

B : Si kikubwa wala si kidogo.

A : Kina wafanyakazi wangapi?

B : Mia nne hivi.

A : Kila mwaka kiwanda chenu kinaweza kuzalisha kiasi gani cha vitu vya sanaa na mapambo?

B : Zaidi ya elfu tatu.

A : Nilisikia kuwa kila mwezi ulichuma pesa nyingi, ni kweli?

B : Ni kweli.

A : Kwa nini uliacha kazi hiyo nzuri?

B : Mimi nafikiri kwa mtu, pesa si muhimu, maana ninapenda elimu zaidi ya pesa. Mtu anaweza kuchuma pesa, je wapi anaweza kuchuma elimu? Labda sasa unaanza kunifahamu.

A : Asante sana kwa jibu lako. Kwa heri!

B : Kwa heri ya kuonana!

### MSAMIATI

| | |
|---|---|
| kabla ya | 在…之前 |
| zaidi ya | 要知 |
| mwezi (mi) | 月，月亮 |
| pesa (n) | 钱 |
| -chuma pesa | 赚钱 |
| -acha (kt) | 放弃 |
| elimu (n) | 知识，学问 |

**Mazungumzo Juu ya Sinema**

A: Je, jana usiku ulikwenda kutazama filamu?

B: Hapana, sikwenda.

A: Kwa nini hukuenda?

B: Kwa bahati mbaya sikupata tiketi. Sinema ile ni nzuri?

A: Ndiyo, ni nzuri sana.

### MAZOEZI

I. Ufahamu:

A

1) Wakati gani mwalimu huyu alifanya kazi katika Kisiwa cha Unguja?
2) Alifanya kazi katika mradi gani?
3) Kiwanda cha sukari cha Mahonda kinaweza kuzalisha kiasi gani cha sukari kwa mwaka?
4) Mwalimu alisemaje juu ya Kiswahili cha Unguja?
5) Licha ya Kisiwa cha Unguja kuwa kikubwa, kina nini tena?
6) Katika kisiwa hicho mtu anaweza kuona kitu gani kila mahali?
7) Mwalimu alisema nini juu ya wenyeji wa huko?
8) Kama mtu anasema Zanzibar ni nchi ya karafuu, anatia chumvi?
9) Kama mtu anasafiri kutoka Malindi hadi Mkokotoni anaweza kuona nini?
10) Kwa nini mwalimu alisema,"kama unataka kujua karafuu ni nini, basi nenda Kisiwa cha Pemba."?
11) Nini maana ya sentensi hii:' Asante sana kwa kunifungua masikio.'?

B

1) Katika "Mazungumzo Baina ya Wanafunzi Wawili" Ndugu A anakwenda wapi? Na ndugu B je?
2) Kabla ya kuja katika chuo kikuu Ndugu B alifanya kazi wapi?
3) Je, kiwanda chao ni kikubwa? Kina wafanyakazi wangapi?

4) Ndugu B aliweza kuchuma pesa nyingi huko kiwandani?

5) Kwa nini aliacha kazi na kuja kusoma hapa chuoni?

6) Je, wewe unafikiri elimu ni muhimu zaidi ya pesa?

II. Kamilisha sentensi hizi kwa kufuata sarufi:

1) Mwalimu ...... ( -angu ) ana kitabu ...... ( -moja ) ...... ( -a) hadithi.

2) Chumba ...... ( -ao ) ni ...... ( -embamba ) sana.

3) Vibanda vile ...... ( -ao ) vya maonyesho ni ...... ( -kubwa ) na ...... ( -refu ) sana.

4) Kiwanda hiki ...... ( -na ) wafanyakazi ..... ( -ingi ).

5) Visu hivi ni ...... ( -pya ) na .....(-kali).

6) Viatu ...... ( -ake ) ni ...... ( -eupe ).

7) Jana mtoto yule ...... ( -nunua ) kikombe ...... ( -moja ) dukani.

8) Kiwanda kile ...... ( -zalisha ) vipuri ..... ( -ingi ) vya magari mwaka jana.

9) Jana walimu ...... ( -tembelea ) chumba ..... ( -etu ).

10) Kabla ya kuja hapa chuo kikuu yeye ...... ( -fanya ) kazi katika kiwanda .....(-kubwa).

III. Tumia maneno haya katika sentensi:

1) kabla ya
2) kila mahali
3) kuondoka
4) kutia chumvi

5) kutengeneza
6) kufungua masikio
7) moja kwa moja
8) zaidi ya
9) kunukia
10) si... tu, bali pia

IV. Geuza sentensi hizi ziwe katika wingi:

1) Jana kijana yule alisoma kitabu cha hadithi?
2) Jana mwanafunzi huyu alijifunza Kiswahili katika chumba kikubwa.
3) Ndugu Wang jana alinipa kitabu cha Kiswahili.
4) Mzee yule anaishi katika chumba safi.
5) Kiwanda hiki kilizalisha vipuri vingi vya magari mwaka jana?
6) Juzi nilitembelea kibanda cha maonyesho.
7) Kisiwa hiki kina mandhari nzuri?
8) Mfanyakazi huyu alitengeneza kitanda chake cha chuma jana usiku?
9) Chakula hiki kilitoka Shanghai?
10) Mwalimu huyu alikwenda kufundisha Kichina nchini Ufaransa mwaka jana.

V. Geuza sentensi zifuatazo ziwe katika kauli ya kukanusha:

1) Ndugu Ali alikunywa chai jana asubuhi.
2) Kiwanda hiki kilitengeneza vitanda vingi vya chuma mwaka jana.
3) Juzi wageni walikwenda kutembelea Chuo Kikuu cha Chuma na Chuma cha Pua cha Beijing.
4) Kabla ya kuja hapa Beijing nilifanya kazi katika kiwanda cha kutengeneza viatu mjini Wuhan.

5) Zaidi ya viatu, wafanyakazi wa kiwanda hiki wanatengeneza vitu vingine?
6) Wazanzibari walichuma karafuu nyingi mwaka jana.
7) Mwanafunzi yule mgonjwa aliacha masomo katika chuo kikuu?
8) Mswahili yule alitia chumvi katika kueleza habari za Tanzania Visiwani.
9) Wanafunzi wako wanakuambia shida zao katika masomo yao?
10) Mtaalamu yule anapenda kunywa chai ya Kichina?

VI. Sahihisha makosa katika sentensi hizi:

1) Kitabu hivi vipya ni cha Ndugu Ali.
2) Chumba vyake ni kubwa sana.
3) Hivi vitabu kipya ni cha nani?
4) Jana usiku ninasoma vitabu hiki darasani.
5) Waandishi hao wanaandika kitabu kingi vya hadithi mwaka jana?
6) Watu wale wakarimu wananikaribisha katika chumba chake kisafi.
7) Chuo yetu haikai karibu na mji.
8) Kiongozi cha darasa letu kilikwenda kujifunza Kiswahili katika Chuo Kikuu cha Dar es Salaam.
9) Mwaka jana kiwanda hivi kinaanza kutengeneza vipuri cha magari.
10) Leo asubuhi Ali ananiambia kuwa ananunua nguo kipya jana.

VII. Jibu maswali haya katika kauli ya kukanusha na ya kukubali:

| |
|---|
| Mfano: Je, kijana yule alikwenda mjini jana?<br>Hapana, kijana yule hakwenda mjini jana.<br>Alikwenda kwa Mwalimu Li. |

1) Ibrahim alitembelea maonyesho jana usiku?
2) Mwaka jana kiwanda hiki cha sukari kilizalisha tani elfu mbili za sukari?
3) Baada ya mkutano wanafunzi wale waliondoka darasani mara moja?
4) Jana mwalimu alitengeneza kitanda chake mwenyewe?
5) Waswahili wa Pemba walipanda minazi kila mahali?
6) Kabla ya kuja katika Chuo Kikuu cha Lugha za Kigeni, ulitaka kujifunza lugha za Kiafrika?
7) Mwalimu yule alikimbia mbio ndefu uwanjani leo asubuhi?
8) Viwanda hivi vinatengeneza vipuri vya magari?
9) Je, tunaweza kuona vichaka vya mikarafuu kila mahali hapa Beijing?
10) Kisiwa cha Unguja kina viwanda vingi vikubwa?

VIII. Eleza habari za Kisiwa cha Unguja kwa maneno yako mwenyewe.

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 三所新大学
2) 五张铁床
3) 两把木椅
4) 四间干净的房间
5) 六本新小说
6) 十个大茶杯
7) 七把锋利的刀
8) 一座大型钢铁厂

9) 采摘丁香　　　　10) 许多海岛

11) 很多汽车零件　　　　12) 做非洲饭

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 这位青年喜欢知识胜过金钱。

2) 那个木材厂去年生产许多儿童床。

3) 客人们参观完汽车零件厂便直接回宾馆休息了。

4) 桑岛不冷不热，游客们都愿去哪里观光。

5) 在桑岛，你到处都能看到椰树。

6) 热情的主人以茶欢迎我们。

7) 这家服装厂去年赚了很多钱。

8) 1 9 8 5 年至 1 9 8 6 年他在武汉钢铁学院任教。

9) 来北京前，阿里专家在哪里工作？

10) 听说桑给巴尔的斯语是标准斯语，是吗？

# 第十七课

## SOMO LA KUMI NA SABA

Somo A: Chuo Chetu
Somo B: Shule Yetu
Sarufi: N 类名词(I)
动词将来时-ta-

### MAZUNGUMZO

(1)

A: Hii ni nini?
B: Hii ni nguo.
A: Hii ni nguo gani?
B: Hii ni nguo ya kazi.
A: Ile ni nini?
B: Ile ni picha.
A: Ile ni picha gani?
B: Ile ni picha ya rangi.
A: Hii ni kofia ya usalama, siyo?
B: Ndiyo, hii ni kofia ya usalama.
A: Na kofia hii ya usalama ni mpya?
B: Ndiyo, kofia hii ya usalama ni mpya kabisa.

### MAZUNGUMZO

(2)

A: Hizi ni nini?
B: Hizi ni kalamu.
A: Hizi ni kalamu gani?

B : Hizi ni kalamu za wino.
A : Zile ni nini?
B : Zile ni penseli.
A : Zile ni penseli za rangi gani?
B : Zile ni penseli nyekundu.
A : Na hizi ni penseli nyekundu vilevile?
B : Hapana, hizi ni penseli nyeusi.

MAZUNGUMZO

(3)

A : Kamusi hii ya Kiswahili ni ya nani?
B : Kamusi hii ya Kiswahili ni yangu.
A : Kamusi ile ya Kiingereza ni yako vilevile?
B : Hapana, kamusi ile ya Kiingereza si yangu bali ni ya Ndugu Li.
A : Kalamu hii ni yake vilevile?
B : Hapana, kalamu hii si yake bali ni yetu.
A : Mashine ile ni yenu?
B : Hapana, mashine ile si yetu bali ni yao.

* * * *

A : Bahasha hizi ni za nani?
B : Bahasha hizi ni zangu.
A : Stempu zile ni za nani?
B : Stempu zile ni zake.
A : Barua hizi ni zako?
B : Hapana, barua hizi si zangu bali ni zao.
A : Suruali hizi ni zenu?
B : Ndiyo, suruali hizi ni zetu.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Je, jana ulikwenda wapi?

B : Nilikwenda dukani kununua saa moja ya mkono na fulana mbili.

A : Loo, fulana hizi kweli ni nzuri sana.

B : Nenda dukani mara moja utazipata pia.

A : Hapana, mimi sitanunua, kwa sababu fulana za saizi hii ni ndefu sana kwangu, tena nina nyingi mpya nyumbani.

* * * *

A : Je, unajua Mzee Ali anakaa wapi?

B : Zamani alikaa katika nyumba hii mbovu, lakini siku hizi anakaa katika nyumba ile kubwa mpya.

A : Asante sana kwa kuniambia.

B : Bila ya asante.

MAZUNGUMZO

(5)

A : Je, kesho Jumapili utafanya nini?

B : Asubuhi nitakwenda dukani kununua dawa ya meno, penseli, karatasi na bahasha; alasiri nitaandika barua tatu kwa marafiki zangu na jioni nitakwenda kuoga na kusikiliza taarifa ya habari. Na wewe je?

A : Baada ya kunywa chai nitarudia masomo yangu, mchana nitafua nguo zangu na kusafisha chumba chetu.

B : Na jioni utarudi nyumbani?

A : Hapana, sitarudi nyumbani kwa sababu siku hizi nina shughuli nyingi.

B : Je, jana alasiri mlifanya mkutano?

A : Hapana. Tutafanya mkutano kesho.

B : Walimu wenu watahudhuria kwenye mkutano?

A : Nafikiri hawatahudhuria. Haya, sasa nakuaga, tutaonana baadaye.

B : Haya, tutaonana.

## SOMO A

## CHUO CHETU

Chuo chetu ni Chuo Kikuu cha Lugha za Kigeni cha Beijing. Chuo chetu kiko katika sehemu ya magharibi ya Beijing. Ni chuo chenye historia zaidi ya miaka 40. Chuo chetu ni kimojawapo katika vyuo vikuu vya lugha za kigeni nchini China. Kina wanafunzi na walimu kiasi cha elfu tano. Pia kina wataalamu wa lugha za kigeni. Wanatoka nchi mbalimbali na wanakuja kutusaidia katika kazi zetu za kufundisha lugha zao.

Chuo chetu kinasomesha lugha 28 za kigeni. Kina idara tisa. Idara hizi ni: Idara ya Kiingereza, ya Kifaransa, ya Kirusi, ya Kijapani, ya Kiarabu, ya Lugha za Asia - Afrika na kadhalika. Katika idara yetu ya lugha za Asia - Afrika, tunasomesha lugha 11, kama vile, Kitailand, Kihausa, Kiswahili n.k.

Chuo chetu kina maabara ya lugha. Humo ndani, tunaweza kufanya mikutano, kutazama filamu na televisheni, kusomesha lugha za kigeni kwa kutumia mashine za kisasa na kufanya shughuli nyingine nyingi.

Chuo chetu kina maktaba moja. Kila siku wanafunzi na walimu wengi wanakuja kuazima vitabu vya aina mbalimbali. Pia tunaweza kusoma magazeti na makala za elimu mbalimbali katika maktaba hii.

Kila mwaka mamia ya wanafunzi wanamaliza masomo yao na kuhitimu katika chuo chetu. Hali kadhalika kila mwaka wanafunzi wengi wapya wanaingia chuoni na kuanza kujifunza lugha mbalimbali za kigeni hapa. Hivi sasa wanafunzi na walimu wa chuo kizima wanajitahidi sanakatika masomo yao na kazi zao, kwa sabatu wanafahamu umuhimu wa kujifunza na kufundisha lugha za kigeni. Wote wanatumai kupata maendeleo makubwa zaidi siku za mbele.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| rangi (n) | 颜色 |
| kofia (n) | 帽子 |
| usalama (u) | 安全 |
| wino (n) | 钢笔水 |
| -ekundu (kv) | 红色的 |
| -eusi (kv) | 黑色的 |
| bahasha (n) | 信封 |
| stempu (n) | 邮票 |
| suruali (n) | 裤子 |
| saa (n) | 钟表，小时 |
| fulana (n) | 背心 |
| -pata (kt) | 得到，获得 |
| saizi (n) | 号码，尺寸 |
| -bovu (kv) | 坏的，破旧的 |
| dawa ya meno (n) | 牙膏 |
| alasiri (n) | 下午 |
| -oga (kt) | 洗澡 |
| taarifa (n) | 报告 声明 |
| -rudia (kt) | 重复 复习 |
| -safisha (kt) | 打扫 |

| | |
|---|---|
| -hudhuria (kt) | 参加，出席，出勤 |
| -aga (kt) | 告别，辞别 |
| baadaye (kl) | 以后，然后 |
| sehemu (n) | 部分，地区 |
| magharibi (n) | 西方 |
| historia (n) | 历史 |
| -enye (kv) | 具有…的 |
| -mojawapo | 之一 |
| -somesha (kt) | 教授 |
| Kifaransa (ki) | 法语 |
| Kijapani (ki) | 日语 |
| Kirusi (ki) | 俄语 |
| Kiarabu (ki) | 阿拉伯语 |
| Asia (n) | 亚洲 |
| Kitailand (ki) | 泰语 |
| maabara (n) | 实验室 |
| humo (kl) | 在这里 |
| ndani (kl) | 里面 |
| kisasa (kv) | 现代的 |
| maktaba (n) | 图书馆 |
| -azima (kt) | 借，借用 |
| aina (n) | 种类 |
| makala (n) | 文章 |
| -maliza (kt) | 完成，结束 |
| -hitimu (kt) | 毕业 |
| hali kadhalika | 同样 |
| -ingia (kt) | 进入 |
| -jitahidi (kt) | 努力 |
| -tumai (kt) | 希望 |
| maendeleo (ma) | 进步，进展 |

## MAELEZO

I。N类名词：

1) 斯语中N类名词较为复杂，因其无单复数前缀变化，必须根据句子前后的一致关系来确定该名词为单数还是复数。

单数：Hii ni nguo yangu.
Ile ni suruali ya Ndugu Wang.
Kalamu yake ni nzuri sana.

复数：Hizi ni kamusi za Kiswahili.
Zile si kamusi za Kiingereza.
Je, unazipenda picha hizi?

2) N类名词的指示代词：

单数为：hii （这个）
ile （那个）

复数为：hizi （这些）
zile （那些）

k.m. Hii ni bendera ya taifa.
Ile ni bendera ya chama.
Hizi ni nguo za kazi.
Zile ni picha za watoto.

3) N类名词的物主代词见下表：

| 物主代词 | 单数 | | 物主代词 | 复数 | |
|---|---|---|---|---|---|
| 我的 | 单 | yangu | 我们的 | 单 | yetu |
| | 复 | zangu | | 复 | zetu |
| 你的 | 单 | yako | 你们的 | 单 | yenu |
| | 复 | zako | | 复 | zenu |
| 他的 | 单 | yake | 他们的 | 单 | yao |
| | 复 | zake | | 复 | zao |

4) N类物主小词 a 结构：

单数为 ya　　　　复数为 za

k.m. nguo ya mtoto

surualí za vatoto

5) N类形容词的前缀变化较复杂．主要规则是：

(a) 词干以 -d, -g, -j, -z 开头的形容词其前缀为 n

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | nyumba | n - dogo |
| | kazi | n - gumu |
| | hali | n - jema |
| | kamusi | n - zuri |

(b) 以 b 开头的形容词，前缀为 m

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | hali | m - baya |
| | nyumba | m - bovu |

(c) 在元音前其前缀为 ny

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | taa | ny - ekundu |
| | mvua | ny - ingi |

(d) 在辅音 ch, f, m, n, p, s, t 之前,形容词没有前缀。

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | nyumba | kubwa |
| | meza | chache |
| | njia | pana |
| | suruali | fupi |

(e) 单音节形容词 - p y a 的前缀为 m

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | nguo | m - pya |

(f) 形容词 - r e f u 在修饰 n 类名词时变为 n d e f u

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | njia | ndefu |

(g) 数词 - w i l i 在与 n 类名词连用时变为 m b i l i

| | | |
|---|---|---|
| k.m. | barua | mbili |

II. 一般将来时 - t a -

一般将来时表示将要发生的事情.

1）其肯定式由主语十将来时态 ta 十动词词根构成

k.m. Nitanunua kamusi ya Kiswahili kesho.

Watafanya mkutano leo jioni.

2）一般将来时的否定式构成公式为：否定词素 ha 十主语前缀十将来时态－ta 十动词词根（无词尾变化）

k.m. Mzee huyu hatakwenda hospitali leo.

Vijana wale hawatafanya mkutano leo jioni.

Kiwanda hiki hakitatengeneza vitu vya mapambo.

Sisi hatutakwenda kutembelea maonyesho kesho.

3）在否定式中，人称代词单数的变化仍特殊：

k.m. Mimi sitaandika barua leo usiku.

Je, wewe hutatazama filamu kesho usiku?

Yeye hatarudi nyumbani Jumapili hii.

人称代词与动词将来时的用法见下表：

| | 肯　定　式 | 否　定　式 |
|---|---|---|
| Mimi | nitakuja hapa kesho | sitakuja hapa kesho |
| Wewe | utakuja hapa kesho | hutakuja hapa kesho |
| Yeye | atakuja hapa kesho | hatakuja hapa kesho |
| Sisi | tutakuja hapa kesho | hatutakuja hapa kesho |
| Ninyi | mtakuja hapa kesho | hamtakuja hapa kesho |
| Wao | watakuja hapa kesho | hawatakuja hapa kesho |

## SOMO B

## SHULE YETU

Katika kijiji chetu kila mtoto anasoma shuleni. Shule yetu ina wavulana na wasichana wengi, lakini wavulana ni wengi zaidi ya wasichana. Ina walimu wengi pia, wa kike na wa kiume. Dada yangu ni mwalimu katika shule yetu. Mwaka jana alikuwa mwalimu mkuu. Sasa yeye si mwalimu mkuu tena, anasema ni kazi kubwa. Siku hizi mwalimu wetu mkuu ni Ali. Yeye ni hodari sana. Watoto na walimu wote wanampenda. Licha ya kuwafundisha watoto, kila siku anawakagua nywele, mikono, miguu na nguo zao kuona kama ni safi.

Watoto wachache wanaweza kwenda shule ya sekondari kila mwaka kutoka shule yetu. Watoto watatu tu wa kijiji chetu wanasoma katika Chuo Kikuu cha Dar es Salaam, na watano katika Chuo cha Elimu ya Taifa cha Morogoro. Walimu wetu wanafanya bidii katika kazi yao ngumu ya kufundisha.

Shule yetu ina shamba kubwa. Walimu na wanafunzi wote wanalima huko baada ya masomo. Kila mwaka tunapata mazao mengi. Watoto wote wanapenda kazi ya kulima.

### MSAMIATI

| | | |
|---|---|---|
| kijiji | (ki) | 农村，村庄 |
| -kagua | (kt) | 检查 |
| taifa | (ma) | 国家，民族 |
| licha ya | (ku) | 除了…，不仅… |
| nywele | (n) | 头发 |
| -gumu | (kv) | 艰巨的，坚硬的 |

shamba (ma) 农田，农场
-lima (kt) 耕种，种地
mazao (ma) 农产品

| DARASANI | |
|---|---|
| Mwanafunzi: | Mwalimu, leo tutajifunza sarufi mpya? |
| Mwalimu : | Hapana, leo hatutajifunza sarufi mpya, tutafanya mazoezi ya ufahamu. |
| Mwanafunzi: | Kengele imekwisha lia. |
| Mwalimu : | Haya nyamazeni na sikilizeni kwa makini. |

## MAZOEZI

I. Ufahamu:

A

1) Je, chuo chetu kiko wapi?
2) Chuo chetu kina walimu na wanafunzi wangapi?
3) Wataalamu wa nchi mbalimbali wanafanya nini katika chuo chetu?
4) Je, chuo chetu kinasomesha lugha ngapi za kigeni?
5) Chuo chetu kina idara ngapi za lugha za kigeni?
6) Katika idara yetu tunasomesha lugha ngapi za kigeni? Taja majina ya lugha hizi.
7) Eleza juu ya kazi ya maabara ya lugha.
8) Eleza juu ya kazi za maktaba.
9) Je, kila mwaka wanafunzi wengi wanahitimu Ka-

tika chuo chetu?

10) Kwa nini walimu na wanafunzi wanafanya kazi na kusoma kwa bidii?

B

1) Je, katika kijiji chetu kila mtoto anasoma shuleni?
2) Nani alikuwa mwalimu mkuu mwaka jana?
3) Kwa nini dada yako si mwalimu mkuu sasa?
4) Ali ni nani na yeye ni mtu wa namna gani?
5) Ali anafanya nini licha ya kuwafundisha watoto?
6) Je, watoto wengi wanakwenda shule ya sekondari kila mwaka?
7) Wanafunzi wangapi wa kijiji chetu wanasoma Chuo Kikuu cha Dar es Salaam?
8) Wanafunzi wengine watano wanasoma wapi?

II. Geuza maneno ya ngeli ya N yawe katika wingi au umoja, kisha kamilisha sentensi hizi kwa kufuata sarufi:

1) Tulijenga nyumba hii mpya ya wanafunzi mwaka jana.
2) Jana nilipata barua ya wazee wangu.
3) Je, kalamu hii mpya ni ya nani?
4) Je, suruali zile ni ndefu au ni fupi?
5) Nguo yako hii bado si mbovu.
6) Fulana hizi chafu si zangu bali ni zake.
7) Nunua kofia zile nyekundu.
8) Kofia za saizi hii kwako si kubwa wala si ndogo.

9) Penseli zile nyeusi ni za nani?
10) Bahasha hii si yangu bali ni yako.

III. Kamilisha sentensi hizi kwa kufuata sarufi:

1) Nguo ...... ( -ao ) bado ni ...... ( -pya ).
2) Ndugu Chang anapenda kutumia kalamu ...... ( -ake ) ...... ( -ekundu ).
3) Je, suruali ...... (-ako) ni ...... ( -refu ) au ni ...... ( -fupi )?
4) Nguo zile ...... ( -bovu ) tena ...... (-chafu ) ni za nani?
5) Je, kazi ...... (-enu) ni ...... ( -gumu )?
6) Mimi sitanunua kofia hii...... ( -kubwa ) bali nitanunua ile ...... (-dogo).
7) Je, viko vyuo ...... ( -kuu ) ...... (-ingi)?
8) Jana nilinunua kamusi...... ( -moja ) ya Kiingereza na vitabu ...... ( nne ) vya Kiswahili.
9) Filamu ile ni ...... ( -zuri ), tutakwenda kutazama tena kesho kutwa.
10) Nywele ya mtoto yule ni ...... ( -fupi ) wala si ...... (-refu).

IV. Tumia maneno haya katika sentensi:

1) -rudia masomo
2) mojawapo
3) hali kadhalika
4) -hitimu
5) -pata maendeleo
6) -tumai
7) licha ya
8) kama vile
9) -jitahidi
10) -aga

V. Kamilisha habari hii ukitumia wakati unaofaa

Jana Jumapili Suleiman ha.....amka mapema. Baada ya kuamka a.....kaa kitandani, halafu a.....sema, "Leo ni Jumapili. Jumapili ni siku ya kupumzika.Kwa hivyo ni.....taka kupumzika tu. Si.....toka kitandani. Si.....taka kunywa chai. Ni.....taka kulala tu. Kesho ni.....amka mapema. Ni.....kwenda shuleni mapema." Baadaye a.....lala tena. Mama yake Suleiman a......mwona Suleiman kitandani. A.....sema,"Amka mvivu! Kazi yako leo ni kumsaidia baba yako. Vaa nguo zako upesi. Baba a.....fanya kazi shambani."

Suleiman a.....vaa nguo zake. A.....toka nyumbani na kuanza kukimbia kwenda shambani.

VI. Sahihisha makosa yaliyomo katika sentensi hizi:

1) Mtoto hawa anapenda kuvaa kofia chake chekundu.
2) Kazi hii ni gumu sana, hatukuweza kuifanya sisi watu mbili.
3) Kalamu zile vipya ni vizuri sana
4) Mwaka huu baridi ni mkali sana.
5) Ofisi chetu hiki ni mdogo sana.
6) Mtoto hii ni mgonjwa hawezi kwenda shule kesho, lakini watoto wale wanaweza kwenda shule kesho.
7) Mimi hatakula chakula hiki leo, lakini ninakula chakula hiki kesho.
8) Unakwenda darasani leo jioni?
   Hapana, ninakwenda darasani kesho asubuhi.
9) Wanafunzi wa darasa letu hawatazami filamu hii ya Kiingereza jana, hivyo wanatazama kesho kutwa.

10) Mtoto wangu haendi shuleni mwaka kesho kwa sababu bado ni dogo.

VII. Jibu maswali haya katika kauli ya kukanusha na ya kukubali.

1) Kesho utakwenda mjini?
2) Leo jioni utakwenda kuoga?
3) Jioni utasikiliza taarifa ya habari?
4) Ali atahudhuria kwenye mkutano?
5) Jana mwalimu wetu alikuja darasani?
6) Kesho mtakwenda maktaba kuazima vitabu?
7) Je, unaweza kunieleza habari ya chuo chenu?
8) Je, wewe una kamusi ya Kiswahili-Kirusi?
9) Nani atasafisha darasa letu leo jioni?
10) Jana Jumapili watumishi wa serikali walipumzika?

VIII. Eleza habari za chuo chetu kwa maneno yako mwenyewe.

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 收听新闻
2) 两块手表
3) 语言实验室
4) 打扫教室
5) 两件儿童背心
6) 三顶安全帽
7) 五支红钢笔
8) 复习功课
9) 完成任务
10) 取得成就

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 你们今天下午打球吗？不，我们今天下午不打球，有会。
2) 我有两支红铅笔和一支黑钢笔，
3) 昨天上午我们开了班会，老师没参加。

4) 我明天要去图书馆借一本斯汉词典。

5) 晚饭后到教室来，我告诉你两条新闻。

6) 除了学习英语，我们还将学斯语。

7) 这件衣服不长不短，你买了吧！

8) 这条裤子破烂不堪，明天上午我进城买一条新的。

9) 班长说他今天打扫教室，明天我们打扫宿舍。

10) 老师告诉我们说他今晚要到教室来辅导我们。

11) 明天下午谁来检查我们的工作？

12) 达累斯萨拉姆大学约有三千名学生，每年有数百名学生毕业。

# 第 十 八 课

## SOMO LA KUMI NA NANE

Somo A: Mbuga za Wanyama wa Porini
Somo B: Chausiku Atembelea Serengeti
Sarufi: n 类名词（II）
po、ko、mo 现在时的用法

### MAZUNGUMZO
(1)

A : Je, mtoto wa Ali yuko wapi?
B : Yuko mjini Tanga.
A : Anafanya nini huko?
B : Anasoma katika shule ya ufundi.
A : Baba yake yuko Tanga vilevile?
B : Hapana, baba yake hayuko Tanga, bali yuko hapa Unguja.
A : Anafanya kazi gani hapa Unguja?
B : Anafanya kazi ya kushona nguo. Yeye ni fundi cherehani.
A : Na ndugu zake wako wapi? Tanga au hapa Unguja?
B : Ndugu zake hawako Tanga, wote wako hapa Unguja.

### MAZUNGUMZO
(2)

A : Je, unafanya nini hapa?
B : Sifanyi kitu, ila ninamtafuta mwalimu wetu.
A : Mwalimu wenu? Yuko wapi?

B : Sijui. Hayuko nyumbani. Hayuko ofisini. Simwoni hapa.

A : Labda yuko darasani. Je, wako walimu wangapi wa Kiswahili?

B : Wapo walimu sita.

A : Wako walimu wa kiume wangapi?

B : Wapo walimu wa kiume wanne na wa kike wawili.

MAZUNGUMZO

(3)

A : Je, dada yako yuko wapi?

B : Dada yangu yumo chumbani.

A : Humo chumbani anafanya nini?

B : Anamngoja rafiki yake.

A : Chakula chako kiko wapi?

B : Chakula changu kimo kabatini.

A : Je, vitu gani vimo ndani ya sanduku?

B : Vimo vitu vingi ndani yake, kama vile nguo, kofia, soksi, viatu na kadhalika.

A : Kamusi yako ya Kiingereza - Kiswahili imo ndani yake pia?

B : Hapana, kamusi yangu ya Kiingereza - Kiswahili haimo ndani ya sanduku, bali ipo juu ya rafu.

A : Je, kitu gani kiko chini ya meza ile?

B : Viatu vyangu vile vyeupe viko chini ya meza ile.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Je, barua yangu iko wapi?

B : Barua yako iko juu ya meza, karibu na taa ya mezani. Je, barua hii inatoka wapi?

A : Inatoka Tanzania. Rafiki yangu mmoja anasoma katika Chuo Kikuu cha Dar es Salaam.

B : Dar es Salaam iko kando ya Bahari ya Hindi-siyo?

A : Ni sawa.

B : Je, Nairobi iko wapi?

A : Nairobi iko nchini Kenya.

B : Arusha iko Kenya vilevile?

A : La, Arusha haiko Kenya, bali iko katika sehemu ya kaskazini ya Tanzania Bara.

B : Je, una ramani ya Afrika? Ninaweza kuitazama sasa?

A : Samahani, ramani yangu ya Afrika haiko hapa, iko ofisini.

MAZUNGUMZO

(5)

A : Je, mnajua Tanzania iko sehemu gani ya Bara la Afrika?

B : Tanzania iko sehemu ya Mashariki ya Afrika.

A : Sawa kabisa. Nchi ya Ghana iko Mashariki ya Afrika vilevile?

B : Hapana, Ghana haiko Mashariki ya Afrika, bali iko Magharibi ya Afrika.

A : Na Algeria iko wapi?

B : Algeria iko Kaskazini ya Afrika.

A : Zimbabwe je? Iko Kaskazini ya Afrika pia?

B : La, Zimbabwe iko Kusini ya Afrika.

A : Na visiwa vya Unguja na Pemba viko wapi?

B : Visiwa vya Unguja na Pemba viko Mashariki ya Afrika, kwenye Bahari ya Hindi.

SOMO A

MBUGA ZA WANYAMA WA PORINI

A : Haloo ndugu B, habari za miaka? Lini ulirudi kutoka Tanzania?

B : Ohoo nzuri. Nilirudi juzi tu. Habari za afya yako?

A : Nzuri tu. Mwalimu wetu alituambia kuwa ziko mbuga nyingi za wanyama wa porini nchini Tanzania. Habari hii ni ya kweli?

B : Ni kweli kabisa. Kwa bahati nzuri niliwahi kuitembelea Serengeti.

A : Nini maana ya Serengeti?

B : Serengeti ni jina la mahali. Iko mbuga kubwa ya wanyama wa porini huko.

A : Je, mbuga hii iko wapi?

B : Iko katika Mkoa wa Mara, karibu na ziwa Viktoria.

A : Wako wanyama wa aina gani katika mbuga hiyo?

B : Wapo wanyama wa kila aina, wakubwa kwa wadogo. Kwa mfano, tembo, twiga, vifaru, simba, chui, pundamilia na wengine wengi.

A : Alaa, kumbe wanyama wa duniani wote wako huko! Bila ya shaka inapendeza sana.

B : Ndiyo, kila mwaka Serengeti inawavutia watalii wengi. Watalii hao wanatoka sehemu mbalimbali duniani, kama vile Ulaya, Amerika na Asia. Wanakwenda huko kuona wanyama.

A : Mimi pia nitakwenda Tanzania mwaka kesho. Natumai nitapata fursa ya kutembelea mbuga za wanyama. Je, licha ya Serengeti unaweza kutaja mbuga

nyingine za wanyama wa porini?

B : Hamna shida. Mbuga nyingine za wanyama wa porini ni kama vile Ngorongoro, Manyara, Mikumi n.k.

A : Na mbuga hizi ziko wapi?

B : Ngorongoro na Manyara ziko mkoani Arusha. Kwa bahati mbaya sikupata fursa ya kufika sehemu hizi. Mikumi iko karibu na mji wa Morogoro, si mbali kutoka Dar es Salaam.

A : Asante sana kwa kunieleza habari hizi.

B : Si kitu.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| ufundi (u) | 技术 |
| -shona (kt) | 缝纫 |
| cherehani (n) | 缝纫机 |
| -tafuta (kt) | 找，寻找 |
| -ngoja (kt) | 等候，等待 |
| kabati (ma) | 橱柜 |
| ndani ya | 在…里面 |
| sanduku (ma) | 箱子 |
| soksi (n) | 袜子 |
| rafu (n) | 架子 |
| chini ya | 在…下面 |
| meza (n) | 桌子 |
| -eupe (kv) | 白色的 |
| kando ya | 在…旁边 |
| bahari (n) | 海洋 |
| Bahari ya Hindi | 印度洋 |
| kaskazini (n) | 北方 |
| bara (ma) | 大陆 |
| ramani (n) | 地图 |

| | |
|---|---|
| kusini (n) | 南方 |
| kwenye (kl) | 在 |
| lini (kl) | 什么时候 |
| afya (n) | 健康 |
| mbuga (n) | 草原 |
| pori (n) | 森林 |
| bahati (n) | 运气，机遇 |
| -wahi (kt) | 曾经，及时 |
| maana (n) | 意思 |
| mkoa (mi) | 省 |
| ziwa (ma) | 湖泊 |
| Ziwa Viktoria | 维多利亚湖 |
| kwa mfano | 例如 |
| tembo (wa) | 大象 |
| twiga (wa) | 长颈鹿 |
| simba (wa) | 狮子 |
| chui (wa) | 豹子，老虎 |
| pundamilia (wa) | 斑马 |
| alaa (kii) | 感叹词 |
| dunia (n) | 世界 地球 |
| -pendeza (kt) | 使人喜欢 |
| -vutia (kt) | 吸引 |
| Amerika (n) | 美国 |
| mtalii (wa) | 游客 |
| -taja (kt) | 提及，提到 |
| fursa (n) | 机会 |
| -fika (kt) | 到达 |
| mbali (kl) | 远 |
| Tanga | 坦噶 |
| Nairobi | 内罗毕 |

Arusha 阿鲁沙
Ghana 加纳
Algeria 阿尔及利亚
Zimbabwe 津巴布韦
Serengeti 塞林盖提
Mkoa wa Mara 马拉省
Ngorongoro 恩戈罗恩戈罗
Manyara 马尼亚腊
Mikumi 米库米

## MAELEZO

I. n 类名词的主语前缀及宾语中缀：

n 类名词无单复数的变化，但其单复数可以通过指示代词，名词主语前缀或宾语中缀来区分。主语前缀和宾语中缀在形式上相同。单数为 i，复数为 zi。

k.m. Mbuga ya wanyama ya Serengeti ilinivutia sana.

Mbuga za wanyama wa porini nchini Tanzania zilituvutia sana.

Nguo hii ni nzuri sana, ninaipenda.

Nguo hizi ni nzuri, ninazipenda sana.

II. 表示地点、方位的 po，ko，mo 现在时的用法：

1) 斯语中 po，ko，mo 都表示存在于某地点、方位，但在用法上又有一定的区别：

po 表示存在于比较确定的地点、位置。

ko 表示存在于不十分确定的地点、位置，或离说话人较远的地点。在问句中一般都用 ko。但有时人们也任意使用 ko。

mo 表示"在……里面"。

2) po，ko，mo 的现在时构成形式如下：

肯定式：

名词主语前缀 + po ( ko, mo )

k.m. Kalamu yangu iko wapi?

Ipo juu ya meza.

Suruali yako iko wapi?

Suruali yangu iko ndani ya sanduku.

否定式：

Ha + 主语前缀 + po ( ko, mo )

k.m. Je, kamusi yako ya Kiswahili iko chumbani?

Hapana, kamusi yangu ya Kiswahili haiko chumbani, bali iko darasani

3) wa类名词单数在po、ko、mo中主语前缀用 'yu' 而不用 'a'，这点应加以注意。

k.m. Mwalimu wetu yuko ofisini.

Ndugu Li hayuko darasani.

## SOMO B

### CHAUSIKU ATEMBELEA SERENGETI

Ziko mbuga nyingi kubwa za wanyama wa porini nchini Tanzania. Serengeti ni mojawapo. Iko karibu na mji wa Arusha. Katika mbuga ya Serengeti wako wanyama wa kila aina, kwa mfano, viboko, nyati, vifaru, mbuni na wengine wengi. Kila mwaka watu wengi wanakwenda Serengeti kuona wanyama.

Chausiku na watoto wake walisikia habari za Serengeti mara nyingi. Siku moja walikwenda kuona wanyama Serengeti. Chausiku alifurahi sana kupata nafasi hii kuwaonyesha watoto wake mbuga hii kubwa

ya wanyama.

Japo walikaa ndani ya Landrover, watoto waliogopa sana kwa kuona wanyama wakali kama chui na simba. Chausiku aliwaambia,"hakuna hatari." Hii ni mara yao ya kwanza kuona wanyama wengi namna hii. Watoto walifurahi, hata waliimba na kucheka sana njiani.

Jioni Chausiku na watoto wake walirudi Arusha mjini, walilala kwa shangazi yao. Watoto walieleza habari za Serengeti. Shangazi yao alifurahi kusikia hadithi zao, mwishowe alisema,"Mimi pia nitakwenda Serengeti mwakani, au mnasemaje?" Watoto walijibu wote pamoja, "Ndiyo, shangazi, tutakwenda pamoja na wewe. Serengeti ilituvutia sana. Ni moja ya maajabu ya dunia."

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| nyati (wa) | 野牛，水牛 |
| mbuni (wa) | 鸵鸟 |
| -onyesha (kt) | 给人看 |
| japo (ku) | 尽管 |
| Landrover | 英吉普 |
| -ogopa (kt) | 害怕 |
| hatari (n) | 危险 |
| -cheka (kt) | 笑 |
| njia (n) | 道路，方法 |
| mwishowe (kl) | 最后 |
| ajabu (ma) | 奇怪，稀奇的事物 |

MSALANI

A : Je, naweza kutumia sabuni yako?
Sabuni yangu imekwisha.

B : Bila shaka unaweza, haya chukua!

A : Asante sana.

B : Si kitu.

## MAZOEZI

I. Ufahamu:

A

1) Je, ziko mbuga nyingi za wanyama wa porini nchini Tanzania?
2) Je, Serengeti ni nini? Iko wapi?
3) Wako wanyama wa aina gani huko Serengeti?
4) Je, watalii wanakwenda Serengeti kufanya nini?
5) Watalii hao wanatoka nchi gani?
6) Tafadhali taja majina ya mbuga nyingine za wanyama wa porini.
7) Manyara iko wapi? Na Mikumi iko wapi?
8) Je, unatumai kupata fursa ya kujtembelea mbuga ya wanyama ya Serengeti?

B

1) Je, nani alikwenda Serengeti kuona wanyama?
2) Je, nani aliogopa chui na simba huko Serengeti?
3) Mama yao aliwaambia nini? Kwa nini alisema

hivyo?

4) Kwa nini watoto walifurahi sana, na hata waliimba na kucheka njiani?
5) Chausiku na watoto wake walilala wapi baada ya kuondoka Serengeti?
6) Je, watoto walimweleza nini shangazi yao?
7) Na shangazi yao alisema nini?
8) Je, nani alisema Serengeti ni moja ya maajabu ya dunia?

II. Sahihisha makosa katika sentensi hizi:

1) Nilizinunua kamusi hii jana, zitanisaidia katika masomo.
2) Kalamu hizi vizuri ulipata wapi?
3) Barua ya wazee wako zimo juu ya meza zako.
4) Mbuga hii za wanyama wa porini kina wanyama wengi.
5) Nguo zake hii vinapendeza sana
6) Kitabu changu imo juu ya rafu ile.
7) Mtoto wake ako chumbani hauko mwanafunzi
8) Filamu ya jana zilituvutia sana. Sote tunakipenda.
9) Soksi vyangu vimo chini ya kitanda yangu.
10) Viatu vyake cheupe kipo ndani ya sanduku?

III. Tumia maneno haya katika sentensi:

1) kutafuta | 2) kupendeza
3) kuvutia | 4) kuonyesha
5) kuogopa | 6) kufika
7) kwa bahati | 8) kwa mfano

IV. Kamilisha sentensi hizi ukitumia po, ko, mo:

1) Mgonjwa sasa ...... hospitali.
2) Barua zangu ...... ndani ya toto la meza.
3) Walimu wetu ...... uwanjani.
4) Babu yako ...... wapi?
5) Kamusi yangu ya Kiswahili ...... karibu na vitabu vyangu vya Kiswahili.
6) Chuo chetu ...... mbali na mji.
7) Taa ya mezani ...... juu ya meza.
8) Kikombe cha chai ...... kabatini.
9) Tanzania ...... Afrika ya Mashariki.
10) Viatu vyangu ...... chini ya kitanda.

V. Tunga sentensi nyingi kadiri unavyoweza kwa kutumia maneno uliyopewa:

Mfano: Kalamu yangu ipo juu ya meza.

| | |
|---|---|
| | juu ya ...... |
| -po | chini ya ...... |
| -ko | ndani ya ...... |
| -mo | kando ya ...... |
| | karibu na ...... |
| | mbali na |

VI. Kwanza geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kuuliza, kisha jibu maswali haya katika kauli ya kukanusha na ya kukubali:

Mfano: Kisiwa cha Pemba kiko karibu na Dar.
Je, kisiwa cha Pemba kiko karibu na Dar?
Hapana, kisiwa cha Pemba hakiko karibu na Dar, kiko karibu na Tanga.

1) Arusha iko kaskazini ya Kenya.
2) Viatu vile vyeupe viko juu ya kitanda.
3) Chakula kimo kabatini.
4) Rais wa Tanzania yuko Zanzibar.
5) Watalii wamo hotelini leo.
6) Nguo zake zimo ndani ya sanduku.
7) Wanafunzi wa darasa letu wako darasani.
8) Mtaalamu wa Kiswahili yuko ofisini.
9) Serengeti iko karibu na Dodoma.
10) Redio yako ipo juu ya rafu.

VII. Geuza sentensi hizi ziwe katika wingi:

1) Penseli yangu nyekundu ipo juu ya meza.
2) Kikombe cha chai hakimo kabatini.
3) Karani yule mrefu hayuko kwenye benki.
4) Soksi yake nyeupe haipo juu ya kitanda.
5) Kitabu cha hadithi kipo juu ya rafu.
6) Fundi wa mashine yuko kiwandani.
7) Kitu gani kiko chini ya meza?
8) Suruali yako nyeusi haimo ndani ya sanduku.
9) Bustani hii ina mandhari nzuri sana, kila siku inawavutia watu wengi.
10) Kiwanda hiki kina wafanyakazi wengi, kila mwaka kinaweza kutengeneza vitu vingi vya sanaa.

VIII. Zungumzeni wawili wawili kwa Kiswahili kuhusu "Mbuga za wanyama wa porini za Tanzania" au "Kutembelea Bustani ya Wanyama wa Beijing".

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 等候朋友
2) 寻找钢笔
3) 东非地图
4) 印度洋畔
5) 按时到达
6) 非洲南部
7) 野生动物园
8) 世界奇迹之一
9) 各种野生动物
10) 吸引大批游客

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 这部影片非常吸引人，我还想再看一次。
2) 这支笔有[illegible]种颜色，你知道怎么使用吗？
3) 我们都希望能有机会去游览一下柏林。
4) 你在找什么？我在找我的手表。
5) 我们昨天买了一台缝纫机，我们将学做衣服。
6) 穆萨专家是昨天上午到达北京的，他住在友谊宾馆。
7) 达累斯萨拉姆大学位于达市城北，我曾两次参观这所大学。
8) 我的斯语书都在木箱里，除了书，还有两本词典。
9) 昨天我们到阿里老师家，他给我们看了他的彩色照片。
10) 我们班共有十名同学，四女六男，我们来自祖国各地。

# 第 十 九 课

## SOMO LA KUMI NA TISA

| | |
|---|---|
| Somo A: | Hospitali |
| Somo B: | Kusafiri kwa ndege |
| Sarufi: | 斯语时间的表达方法<br>虚拟语态 |

### MAZUNGUMZO

(1)



Sasa ni saa ngapi?

Sasa ni saa moja kamili( juu ya alama)

Saa ngapi unakunywa chai ya asubuhi?

Ninakunywa chai ya asubuhi saa moja.

* * * *



Sasa ni saa ngapi?

Sasa ni saa moja na robo. ( dakika kumi na tano).

Saa ngapi unaondoka nyumbani?

Ninaondoka nyumbani saa moja na robo.

* * * *



Sasa ni saa ngapi?

Sasa ni saa tatu u nusu ( na nusu ; na dakika thelathini).

Kila siku saa tatu u nusu unarudi nyumbani?

Hapana, ninarudi nyumbani saa sita.

* * * *



Sasa ni saa ngapi?

Sasa ni saa nne na dakika tano.

Saa nne na dakika tano mnaanza kipindi cha tatu?

Hapana, tunaanza kipindi cha tatu saa nne na dakika kumi.

* * * *



Sasa ni saa ngapi?

Sasa ni saa nane kasoro dakika tano.

( saa saba na dakika hamsini na tano)

Kila siku unatoka kazini saa nane kasoro dakika tano?

Hapana, kila siku ninatoka kazini saa kumi na moja.

MAZUNGUMZO

(2)

A : Je, unaamka saa ngapi kila siku?

B : Mimi ninaamka saa kumi na mbili na dakika ishirini.

A : Halafu unafanya nini?

B : Halafu ninapiga mswaki, ninaoga, ninavaa nguo, ninakunywa chai, ninasikiliza redio na baadaye ninakuja kazini.

A : Unakuja kazini saa ngapi?

B : Ninakuja kazini saa mbili kasoro dakika kumi.

A : Unaanza kazi saa mbili kasoro dakika kumi?

B : Hapana, sianzi kazi saa mbili kasoro dakika kumi, ninaanza kazi saa mbili kamili.

A : Unatoka kazini saa sita adhuhuri?

B : Hapana, sitoki kazini saa sita, bali natoka kazini saa nane na nusu mchana.

A : Wakati gani unakula chakula cha jioni?

B : Ninakula chakula cha jioni saa kumi na moja na nusu.

A : Kwa kawaida unalala saa ngapi?

B : Ninalala saa nne usiku.

MAZUNGUMZO

(3)

A : Ndugu Li, saa ngapi sasa?

B : Sasa ni saa moja na dakika mbili.

A : Haya, tuanze kusikiliza idhaa ya Kiswahili. Ndugu Hu, tafadhali fungua redio.

B : Na niwashe taa pia?

A : Hapana, usiwashe taa sasa, si giza bado. Lakini naona bora tufunge madirisha, maana watoto wanapiga kelele nje.

B : Baada ya kusikiliza taarifa ya habari tutafanya nini?

A : Naona bora tusafishe darasa letu, kwa sababu leo hatuna kazi za nyumbani.

B : Ni shauri zuri. Jana mwalimu wetu alitupa kalenda ya mwaka mpya, bora tuitundike kwenye ukuta.

A : Ni sawa kabisa.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Ndugu wenzangu, mnaonaje Jumapili tuende kutazama maonyesho ya sanaa?

B : Mimi naona tusiende Jumapili, kwa sababu watu ni wengi sana. Bora tuende Jumamosi.

A : Haya, nakubali. Na tuondoke saa ngapi?

B : Tuondoke saa saba kasorobo, yaani baada ya chakula cha mchana, mnaonaje?

A : Sawa tu. Twende kwa basi au kwa baiskeli?

B : Nafikiri bora twende kwa basi, maana baadhi yetu hawana baiskeli.

A : Haya kumbukeni, Jumamosi mchana saa saba kasorobo tutaondoka. Natumai msichelewe.

## SOMO A

## HOSPITALI

A : Haloo, u hali gani? Naona kama huwezi kidogo.

B : Ndiyo, sijui kwa nini nilikohoa sana jana usiku, hata sikuweza kupata usingizi. Leo bado kichwa kinaniuma, na naona kizunguzungu sana.

A : Pole sana. Bora nikupeleke hospitali uonane na daktari.

B : Haya, asante sana.

*     *     *     *

A : Hujambo daktari! Tafadhali msaidie huyu mgonjwa. Haoni vizuri leo.

D : Unaumwa na nini?

B : Nafikiri nina homa, sihisi vizuri tangu jana jioni, kichwa kinaniuma sana.

D : Unakohoa?

B : Ndiyo, nilikohoa sana jana usiku.

D : Unaumwa na tumbo?

B : La, ila kichwa tu kinaniuma.

D : Haya, shika pimajoto (themomita) na uiweke chini ya kwapa kwa dakika kumi tuone kama una homa. Tayari sasa. Ohoo una homa kweli, digrii thelathini na nane na pointi tatu. Hebu fungua mdomo, tamka aaa. Una mafua. Una shida zaidi?

B : Hapana. Je, nitapata dawa ya kichwa na mafua?

D : Ndiyo, utapata dawa zote, utapata vidonge na dawa ya kunywa.

B : Nimeze vidonge vyote mara moja?

D : La, asubuhi meza viwili, na mchana viwili, na usiku viwili; na usisahau kunywa dawa ya kukohoa kijiko kimoja kila mara.

B : Asante. Hunipigi sindano?

D : Hapana haja. Vidonge hivi vinasaidia sana.

B : Lazima nipumzike kitandani, na nisiende darasani?

D : Ndiyo, bora ulale kitandani na utumie dawa kwa wakati ili upate nafuu upesi.

B : Asante sana.

MSAMIATI

| | |
|---|---|
| kamili (kv) | 完整的，完全的 |
| alama (n) | 标记，符号 |
| robo (n) | 四分之一 |
| nusu (n) | 一半 |
| dakika (n) | 时，分钟 |
| kasoro (kv) | 差 |
| ishirini | 二十 |
| hamsini | 五十 |

| | |
|---|---|
| mswaki (mi) | 牙刷 |
| -vaa (kt) | 穿，戴 |
| kawaida (n) | 通常，常规 |
| usiku (u) | 夜晚，晚上 |
| idhaa (n) | 广播 |
| bora (ku, kv) | 最好 |
| -funga (kt) | 关，闭，包好 |
| dirisha (ma) | 窗子 |
| shauri (ma) | 建议 |
| kalenda (n) | 日历，挂历 |
| -tundika (kt) | 挂起 |
| ukuta (u) | 墙 |
| Jumamosi (n) | 星期六 |
| -kubali (kt) | 同意，赞成 |
| -kumbuka (kt) | 记住，记起 |
| -chelewa (kt) | 迟到 |
| -kohoa (kt) | 咳嗽 |
| -uma (kt) | 疼痛 |
| kichwa (ki) | 头 |
| -hisi (kt) | 感觉，感到 |
| kizunguzungu (ki) | 头昏，眩晕 |
| pole (n) | 安慰 |
| -peleka (kt) | 送 |
| homa (n) | 发烧 |
| tumbo (ma) | 肚子，胃肠 |
| -shika (kt) | 拿，握 |
| pimajoto (n) | 温度计 |
| -weka (kt) | 放，安置 |
| kwapa (ma) | 腋下 |
| digrii (n) | 度 |

| | |
|---|---|
| pointi (n) | 点、小数点 |
| mdomo (mi) | 嘴唇 |
| -tamka (kt) | 发音 |
| mafua (ma) | 感冒 |
| dawa (n) | 药 |
| kidonge (vi) | 药丸、药片 |
| meza (kt) | 吞、咽 |
| sahau (kt) | 忘记 |
| kijiko (ki) | 勺子、茶匙 |
| sindano (n) | 针 |
| haja (n) | 需要、必要 |
| lazima (kl) | 必须、应该 |
| ili (ku) | 以便、为了 |
| nafuu (n) | 恢复、好转 |

## MAELEZO

I. 斯语中时间的计算方法：

斯语中一天 24 个小时分为白天 mchana 和黑夜 usiku 两段，日出后的第一个小时称 saa moja asubuhi（上午七时），然后是 saa mbili, saa tatu 等，一直到 saa kumi na mbili jioni，（下午六时）在日落以后再从第一小时起算，saa moja usiku（晚上七时），一直到 saa kumi na mbili alfajir.（清晨六时）。因此斯瓦希里语时间和汉语的时间在计算上相差六小时，如我们说早上八点，斯语要说 saa mbili asubuhi，下午三点斯语要说 saa tisa mchana "…点半"用 u nusu 或 na nusu 来表示，时间中的"刻"用 robo 来表示，即 15 分钟，例：

| | |
|---|---|
| 7:00 | saa moja (kamil ;juu ya alama) |
| 8:20 | saa mbili na dakika ishirini |
| 9:15 | saa tatu na robo |
| 10:30 | saa nne u nusu (na nusu) |
| 3:05 | saa tisa na dakika tano |
| 5:10 | saa kumi na moja na dakika kumi |

凡超过半点钟后的时间，则可用'差几分' kasoro dakika ... 来表示。'差一刻'用 kasorobo 来表示

k.m. 8:45 saa tatu kasorobo

9:50 saa nne kasoro dakika kumi

12:53 saa saba kasoro dakika saba

1:35 saa nane kasoro dakika ishirini na tano

II. 虚拟语态：斯语中动词虚拟语态经常用来表示某种愿望、请求别人允许做某件事，或必须做某件事等

1）虚拟语态的构成形式：

主语前缀+宾语中缀(有时没有)+动词词根(词尾 a 改为 e)

k.m. Tuende sasa hivi?

Nikusaidie nini?

2）少数表示义务、责任、必须、应该的词之后也要求用虚拟语态。如：lazima, sharti, ili, -taka 等

k.m. Lazima tusome kwa bidii ili tuweze kupata maendeleo upesi.

3）斯语的标语、口号中常用虚拟语态。

k.m. Kiishi Chama cha Kikomunisti cha China! Iishi Jamhuri ya Watu wa China!

Udumu Urafiki Baina ya China na Tanzania!

4）斯语中动词命令式和虚拟语态有时在形式上很相似，要特别注意。

k.m. Nisaidie upesi!

Niende sasa hivi?

应注意区分其前缀是主语前缀还是宾语中缀，若是主语前缀则为虚拟语态，若是宾语中缀则是命令式。

5）虚拟语态的否定式：

斯语动词的命令式和虚拟语态在否定时其构成和用法基本相同，构成公式：主语前缀+否定词素 si+动词词根(词尾 a 变 e)

k.m. Usiandike ovyo!

Msichelewe tena!

Bora tusifanye hivyo.

在斯语中要区别是命令式还是虚拟语态的否定，常常必须通过说话人的口气、语调才能辨别。

k.m. Nisifungue dirisha?（虚拟语态否定）

Usifungue dirisha!（命令式否定）

## SOMO B

## KUSAFIRI KWA NDEGE

**Msafiri:** Je, iko ndege ya kwenda Zanzibar siku ya Jumamosi jioni?

**Karani :** Iko, lakini hakuna nafasi tena, labda Jumapili asubuhi.

**Msafiri:** Je, ndege hii ya Jumapili ni kubwa au ndogo?

**Karani :** Ni kubwa na inachukua abiria wengi. Wewe utapenda kusafiri kwa ndege hii?

**Msafiri:** Ndiyo, bora nisafiri kwa ndege hiyo, ili nisichelewe kazini.

**Karani :** Je, una tiketi?

**Msafiri:** Ndiyo, nina tiketi ya kwenda na kurudi. Je, ndege itaondoka saa ngapi?

**Karani :** Ndege hiyo itaondoka Dar es Salaam saa tatu na dakika ishirini, itafika kiwanja cha ndege cha Zanzibar saa nne kasoro dakika ishirini, na itarudi Dar saa tano juu ya alama.

**Msafiri:** Sisi tufike saa ngapi kiwanjani?

**Karani :** Abiria wote lazima wafike kiwanjani saa

mbili na nusu bila ya kuchelewa.

Msafiri: Kwa nini?

Karani : Kwa sababu ndege ni kubwa na abiria ni wengi na kama utachelewa, hutapata nafasi.

Msafiri: Je, wasindikizaji wanaweza kuingia katika sehemu ya wasafiri?

Karani : Hapana, hawana ruhusa ya kuingia, lakini iko sehemu ya wasindikizaji.

Msafiri: Asante, tutafika bila kuchelewa.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| ndege (n) | 飞机 |
| -chukua (kt) | 携带，容纳 |
| tiketi (n) | 票 |
| msindikizaji (wa) | 送行者 |
| msafiri (wa) | 旅行者 |
| abiria (wa) | 乘客 |
| kiwanja (ki) | 广场，操场 |
| ruhusa (n) | 允许，许可 |

### DUKANI

Wang: Hebu tazama viatu hivi vya michezo, ni vizuri sana.

Tang: Ni kweli kabisa, tena bei yake ni nafuu.

Wang: Bahati mbaya leo sina pesa nyingi mfukoni.

Tang: Unataka kiasi gani? Sema tu.

Wang: Yuan saba.

Tang: Hizi hapa, chukua.

MAZOEZI

I. Ufahamu:

A

1) Je, ndugu B aliumwa na nini?
2) A alimwambia nini B baada ya kusikia kuwa ndugu B anaumwa?
3) Je, ndugu A alimpeleka wapi ndugu B?
4) Daktari alifanya nini na alimwambia nini ndugu B?
5) Daktari alimpiga mgonjwa sindano?
6) Tafadhali mwambie mgonjwa namna ya kutumia dawa zile.
7) Je, yule mgonjwa aliweza kwenda kusoma darasani?
8) Daktari alimwambia nini mgonjwa ili apate nafuu upesi?

B

1) Je, siku gani iko ndege ya kwenda Zanzibar?
2) Ndege hii ni kubwa au ndogo?
3) Msafiri alitaka kusafiri kwa ndege ya siku gani?
4) Ndege hii itaondoka Dar saa ngapi?
5) Abiria wote lazima wafike kiwanjani saa ngapi?
6) Kwa nini abiria lazima wafike kiwanjani mapema?
7) Na ndege itafika kiwanja cha ndege cha Zanzibar saa ngapi?
8) Wasindikizaji wana ruhusa ya kuingia katika sehemu ya wasafiri?

II. Sema nyakati hizi kwa Kiswahili:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 7:10 | 8:15 | 9:30 | 10: 12 | 10:45 |
| 11:38 | 12:00 | 12:25 | 1:20 | 1:35 |
| 2:30 | 2:50 | 3:59 | 3:15 | 4:20 |
| 5:05 | 5:18 | 5:57 | 6:20 | 6:45 |

III. Tumia maneno haya katika sentensi:

1) kwa kawaida 2) bora
3) kuona kizungumzungu 4) kuchelewa
5) kupiga sindano 6) kupata nafuu
7) lazima 8) ili
9) kukohoa 10) kupeleka

IV. Kamilisha sentensi hizi:

1) Wewe ni mgonjwa, bora ...... ( -pumzika ) nyumbani, na ...... ( -ja ) ofisini.
2) Sisi wanafunzi lazima ...... ( -soma ) kwa bidii, na ...... ( -ogopa ) shida.
3) Mwalimu unataka sisi ...... ( -jibu ) maswali kwa Kichina au kwa Kiswahili?
4) "Sasa sisi ...... ( -anza ) kusikiliza taarifa ya habari na ninyi ...... ( -nyamaza ) na ...... (-zungumza) tena."
5) Ndugu Liu, unaonaje ...... ( -enda ) mjini kesho?
6) Tafadhali ...... ( -saidia mimi ) kujifunza Kiswahili.
7) Nguo yako hii ni chafu sana, bora ...... (-fua) mara moja.
8) Fulana hizi ni nzuri, zinapendeza sana, bora

sisi ...... ( -nunua ).

9) Mwalimu alisema lazima ...... ( -safisha ) darasa letu mara kwa mara.

10) Sasa ninyi ...... ( -sikiliza ) kwa makini, halafu nitawauliza maswali.

V. Geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kuuliza:

1) Funga mlango!
2) Fungua madirisha!
3) Vaa suruali fupi!
4) Fungueni vitabu vyenu!
5) Nendeni uwanjani!
6) Tafadhali sema kwa Kichina!
7) Jibu swali hili kwa Kiswahili!
8) Njoo hapa leo usiku!
9) Amkeni upesi!
10) Nendeni kwa baiskeli!
11) Niambie habari ile sasa!
12) Chukueni vitabu hivi!

VI. Maliza sentensi hizi kwa maneno yako mwenyewe:

| | |
|---|---|
| Mfano: | Mwalimu anataka ...... |
| | Mwalimu anataka tujibu maswali kwa Kiswahili. |

1) Baba yake alimwambia lazima ......
2) Kama kichwa kinakuuma, bora ......
3) Nje ni baridi sana, tafadhali ......
4) Kama unataka kupata maendeleo lazima ......

5) Tafadhali mwambie Ndugu Li ......

6) Wanafunzi kumbukeni, kesho ......

7) Leo nina shughuli nyingi, bora......

8) Bora tuondoke mapema ili ......

9) Daktari aliniambia ......

10) Sasa tunaanza kusikiliza taarifa ya habari, tafadhali ......

11) Kazi hii ni muhimu, lazima ......

12) Bado una homa, usisahau ......

VII. Fanyeni mazungumzo kwa kufuata muhtasari mliopewa:

| | | |
|---|---|---|
| 6:00 | ( asubuhi ) | - - - kuamka |
| 6:30 | | - - - kukimbia uwanjani |
| 7:15 | | - - - chakula cha asubuhi |
| 8:00 | | - - - kuanza kusoma |
| 11:50 | | - - - chakula cha adhuhuri |
| 12:30-1:50 | (mchana) | - - - kupumzika |
| 2:00 | | - - - kusoma tena |
| 4:20 | (alasiri) | - - - kucheza mpira au kufanya mazoezi |
| 6:00 | (jioni) | - - - chakula cha jioni |
| 7:15 | (usiku) | - - - kusikiliza redio |
| 7:30-10:00 | | - - - kurudia masomo |
| 10:30 | | - - - kulala |

VIII. Zungumzeni wawili wawili kwa Kiswahili kuhusu "Kwenda Hospitali."

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 刷牙　　2) 穿衣

3) 上班　　　　　　4) 下班
5) 开灯　　　　　　6) 关窗
7) 打针　　　　　　8) 记住吃药
9) 感觉头昏　　　　10) 听新闻广播

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 在课堂上大家应该专心听讲，不要大声喧哗。
2) 请不要打开窗户，外面很冷！
3) 老师病了，现住在校医院，我们下午去探望，好吗？
4) 现在八点差一刻了，咱们快点动身吧！
5) 你明天晚上最好七点半以前到教室来，别忘了。
6) 老师布置了许多家庭作业，今晚咱们不能去看电影了。
7) 明天上午八点正开会，希望大家不要迟到！
8) 请把这张世界地图挂在墙上！
9) 你昨晚咳嗽得挺厉害，最好去医院看看。
10) 我现在还有点头晕，医生说最好再休息两天。

# 第二十课

## SOMO LA ISHIRINI

Somo A: Baada ya Kuamka
Somo B: Kabla ya Safari
Sarufi: mi 类名词及现在完成时

### MAZUNGUMZO

(1)

A : Huu ni mmea gani?
B : Huu ni muhindi.
A : Ule ni muhindi vilevile?
B : Hapana, ule si muhindi, bali ni mpunga.
A : Je, wakulima wa Tanzania wanalima nini?
B : Wakulima wa Tanzania wanalima muhogo, mpunga, mahindi n.k.
A : Je, hii ni miti gani?
B : Hii ni minazi.
A : Ile ni minazi vilevile?
B : Hapana, ile si minazi, bali ni miembe.

### MAZUNGUMZO

(2)

A : Je, mwembe huu ni wako?
B : La, mwembe huu si wangu, bali ni wa Mzee Musa.
A : Yeye ana miembe mingapi?
B : Yeye ana miembe minane.

A : Je, minazi ile ni yenu?

B : Hapana, minazi ile si yetu, bali ni yao.

A : Je, miwa hii ni ya nani?

B : Miwa hii ni ya kiwanda cha sukari.

A : Je, mti gani ni mrefu zaidi kuliko miti mingine?

B : Labda ni mnazi.

A : Je, miembe ni minene au ni myembamba?

B : Miembe si minene wala si myembamba.

MAZUNGUMZO

(3)

A : Haloo Ndugu B, tuendelee na mazungumzo yetu juu ya miti na mimea, unaonaje?

B : Haya, niko tayari kujibu swali lako.

A : Hebu kwa hisani yako nieleze matunda ya miti mbalimbali ya Afrika.

B : Vema. Miembe inazaa embe, minazi inazaa nazi, migomba inazaa ndizi......

A : Na mihindi je?

B : Mihindi inazaa mahindi.

A : Naona mwaka huu mihindi imestawi vizuri. Je, kila muhindi unaweza kuzaa kiasi gani cha mahindi?

B : Nafikiri kila muhindi utazaa zaidi ya moja kilo.

A : Asante sana kwa maelezo yako.

MAZUNGUMZO

(4)

A : Habari za saa hizi Ndugu B?

B : Njema asante.

A : Je, leo umepata barua kutoka kwa wazee wako?

B : La, mpaka sasa sijapata barua yoyote.

A : Usiwe na wasiwasi, labda utapata karibuni.

Je, umekuja hapa Tanzania miezi mingapi?

B : Ni miezi miwili tangu nifike hapa Dar es Salaam.

A : Umekuja Tanzania kufanya kazi gani?

B : Nimekuja kufanya kazi ya ukalimani.

A : Je, Kiswahili umejifunza wapi?

B : Nimejifunza huko China.

A : Umeshatembelea mbuga ya wanyama?

B : Bado sijapata nafasi. Lakini nafikiri iko siku nitaweza kutembelea mbuga ya Mikumi, maana Mikumi iko karibu na Dar.

## SOMO A

## BAADA YA KUAMKA

A : Amkeni! Amkeni! Kengele inalia!

B : Lo, bado ni giza. Tafadhali washa taa.

A : Haya, tuvae nguo upesi ama sivyo tutachelewa kwenda kucheza kwata.

B : Ala, soksi yangu iko wapi? Ndugu A, umeiona?

A : Hapana, tazama chini ya kitanda chako.

B : Kumbe iko ndani ya viatu vyangu.

A : Sasa nimeshamaliza kutandika kitanda.

B : Wewe nenda msalani kunawa uso, nami nitakuja sasa hivi.

### Msalani

B : Ndugu A, umekwisha piga mswaki?

A : La, bado, dawa yangu ya meno imekwisha, nitanunua leo alasiri.

B : Tumia yangu, hii hapa.

A : Asante. Je, unapenda kunawa uso kwa sabuni?

B : Hapana, kwa kawaida natumia maji tu.

A : Haya, futa uso wako kwa taulo upesi.

B : Je, umekwishachana nywele?

A : Bado, kitana changu kiko chumbani, sasa narudi chumbani kuchana nywele zangu.

## Baada ya kwata

A : Ala, wakati wa kifunguakinywa umefika, twende bwaloni.

B : Je, umekuja na bakuli, sahani na kijiko?

A : Mimi situmii kijiko wala kisu, natumia vijiti tu.

B : Leo naona njaa kidogo. Nitakula mikate miwili ya kichina, tena nitakunywa uji kidogo

A : Je, unajua Waswahili wanakula nini wakati wa chakula cha asubuhi?

B : Inategemea hali ya maisha ya kila mtu. Baadhi yao wanakunywa chai pamoja na mkate, wengine wanatumia maziwa, mayai n.k.

A : Nimeshiba kabisa. Leo mchana nitakula tambi, tena natumai kupata supu ya mayai.

B : Mimi ninapenda kula wali kwa samaki au mboga.

A : Lo, saa yangu imesimama, sasa ni saa ngapi?

B : Saa mbili kasoro dakika ishirini.

A : Haya sasa twende darasani.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| mmea (mi) | 作物,庄稼 |
| mpunga (mi) | 稻子,稻谷 |
| muhindi (mi) | 玉米(植物) |
| mahindi (ma) | 玉米粒 |

| | |
|---|---|
| muhogo (mi) | 木薯 |
| mti (mi) | 树木 |
| mwembe (mi) | 芒果树 |
| miwa (mi) | 甘蔗 |
| kuliko (ku) | 比，比较 |
| hisani (n) | 好意 |
| matunda (ma) | 果实，水果 |
| -endelea (kt) | 继续 |
| -zaa (kt) | 生育，结果实 |
| embe (ma) | 芒果 |
| mgomba (mi) | 香蕉树 |
| ndizi (n) | 香蕉 |
| -stawi (kt) | 繁荣、茂盛 |
| kilo (n) | 公斤 |
| mpaka (ku) | 直至，直到 |
| tangu (ku) | 自从… |
| ukalimani (u) | 翻译工作 |
| kengele (n) | 铃，铃声 |
| -lia (kt) | 哭，响 |
| kama sivyo (ku) | 如果不这样，否则 |
| kwata (n) | 操练 |
| -tandika (kt) | 铺床 |
| msalani | 洗漱间 |
| -kwisha (kt) | 完结，完了 |
| -nawa (kt) | 洗手，洗脸 |
| uso (u) | 脸 |
| -futa (kt) | 擦，揩净 |
| -chana (kt) | 梳头，梳理 |
| kitana (ki) | 梳子 |
| kifunguakinywa (ki) | 早餐 |
| bwalo (ma) | 食堂 |
| bakuli (ma) | 碗 |

| | | |
|---|---|---|
| sahani | (n) | 碟子，盘子 |
| kijiti | (ki) | 小木棍，筷子 |
| njaa | (n) | 饥饿 |
| mkate | (mi) | 面包，馒头 |
| uji | (u) | 粥，稀饭 |
| -tegemea | (kt) | 依靠，依据 |
| maisha | (ma) | 生活 |
| maziwa | (ma) | 牛奶 |
| yai | (ma) | 蛋，鸡蛋 |
| -shiba | (kt) | 吃饱 |
| tambi | (n) | 面条，通心粉 |
| supu | (n) | 汤 |
| wali | (u) | 米饭 |
| samaki | (wa) | 鱼 |
| mboga | (n) | 蔬菜 |

## MAELEZO

I. mi 类名词。表示除人和动物以外的有生命的东西，如树木及各种植物名称等均属此类

1) mi 类名词及形容词前缀相同，单数为 m（元音前为 mw）复数为 mi（元音前有时变为 my）

k.m.

| 单数 | 复数 |
|---|---|
| mti mrefu | miti mirefu |
| mji mkubwa | miji mikubwa |
| mguu mfupi | miguu mifupi |
| mpira mweusi | mipira myeusi |
| mswaki mweupe | miswaki myeupe |

2) mi 类名词的主语前缀和宾语前缀相同，单数为 u，复数为 i

k.m. a) Mkate umeisha

Mikate imeisha

b) Ni bora tuupange mpango huu sawa sawa.

Ni bora tuipange mipango hii sawa sawa.

3) mi 类名词的指示代词：单数为 huu（这个），ule（那个），复数为 hii（这些），ile（那些）。

k.m. mti huu — miti hii

mti ule — miti ile

4) mi 类名词的物主代词：单数加前缀 w，复数加前缀 y，具体形式见下表：

| 单数 | | 复数 | |
|---|---|---|---|
| mkono | wangu | mikono | yangu |
| | wako | | yako |
| | wake | | yake |
| | wetu | | yetu |
| | wenu | | yenu |
| | wao | | yao |

5) mi 类名词的物主小词 -a 结构 单数为 wa（u＋a 的音变）复数为 ya（i＋a 的音变）。

k.m. mpango wa miaka mitano

miji mikubwa ya China

II. 现在完成时 me，及其否定式：

1) 现在完成时 me 表示一个已经发生但对现在仍有影响的动作，或从过去某时到现在这段时间中发生的事情，或表示一个由过去某时继续到现在的动作或状态。

k.m. a) Amekwenda mjini.

b) Wamejenga nyumba nyingi katika miaka hii ya karibuni.

c) Mwalimu Li amesomesha kwa miaka 20 katika chuo chetu.

现在完成时与一般过去时的区别：

-me- 时态与过去时 -li- 时态虽同样表示过去发生的事情，但两者着重点不同 -li- 时态只表示过去发生的事情本身，不涉及与现在的关系，而 -me- 时态则强调过去某事对现在造成的影响，主要说明现在的情况。

k.m.. Alikuja jana. （现在是否在这儿不知道）

Amekuja. （现在仍在这里）

Walijifunza Kiingereza. （现在可能不在学习了）

Wamejifunza Kiswahili kwa miaka miwili.

（现在仍在继续学习）

2) -me- 时态有时又与 -sha- 连用，以更加强调动作已经完成。

k.m. Daktari ameshafika.

Kengele imeshalia.

-sha- 是动词 kwisha 的省略形式，也可以用作：

Kengele imekwisha lia.

Tumekwisha maliza kazi zetu

3) -ja- 时态为现在完成时 -me- 的否定形式，表示到目前为止动作尚未完成，但以后有可能完成。

k.m. Ali amefika?

Hajafika bado.

Umekuja?

Sijala bado.

Wageni wamekuja?

Hawajaja bado.

单音节动词与 -ja- 时态连用时一般去掉动词不定式的前缀 ku，如上面例句中的 sijala，hajaja，但也有少数人用 sijakula。

## SOMO B

## KABLA YA SAFARI

Hamadi： Ndugu Bakari, mbona umechelewa leo, ama umekwisha sahau ahadi yetu?

Bakari : Hapana, sijasahau wala sitasahau

Hamadi: Umekwisha maliza kufunga mizigo?

Bakari : La, bado sijamaliza.

Hamadi: Mpaka sasa umemaliza kufunga mizigo mingapi?

Bakari : Nimemaliza kufunga mizigo miwili tu.

Hamadi: Iko wapi ile orodha ya vitu vya mahitaji kwa safari yetu?

Bakari : Mbona una wasiwasi tu? Huwezi kuvikumbuka vitu hivi bila ya orodha?

Hamadi: Mimi sijapata kwenda safari ndefu. Naogopa kupata shida safarini. Tafadhali nipe orodha.

Bakari : Mimi sijaiona orodha hiyo, labda Ali ameichukua

Hamadi: Yuko wapi Ali?

Bakari : Ali bado hajafika, nafikiri yuko bwenini, bora niende kumwita

Hamadi: Unakwenda kumwita Ali wakati bado hatujamaliza kazi zetu?

Bakari : Ohoo, kwa bahati nzuri Ali anakuja

Hamadi: Vipi Bwana Ali, umesahau ahadi yetu?

Ali : Aaa, nilikwenda kutafuta orodha yetu ya vitu vya mahitaji, ndiyo maana nimechelewa

Bakari : Kumbe! Haya sasa tufunge mizigo yetu.

Ali : Haya tufanye haraka. Sasa ni saa moja na nusu, na tutafanya safari saa mbili juu ya alama.

Bakari : Ni sawa

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| safari(n) | 旅行 |
| ahadi(n) | 诺言,许诺 |
| vipi(kl) | 怎么 |

orodha (n) 表格，清单
mbona (kl) 为什么
mzigo (mi) 行李
mahitaji (ma) 需要，需求
-ita (kt) 招呼，叫
ndiyo maana 所以

## BWALONI

A: Mbona leo unakula wali na mboga tu? Ati unataka kununua Benz?

B: Usifanye utani. Mimi ni mwislamu, sili nyama ya nguruwe.

A: Si unaweza kula nyama ya ng'ombe?

B: Mpishi alisema nyama ya ng'ombe imekwisha, nifanyeje?

A: Pole sana! Kesho uje mapema kidogo, utapata.

## MAZOEZI

### I. Ufahamu:

**A**

1) Baada ya kuamka unafanya nini?
2) "kutandika kitanda" maana yake ni nini?
3) Nini maana ya "kucheza kwata"?
4) Licha ya kunawa uso, unafanya kazi gani ya mwili kila asubuhi?
5) Je, unapenda kunawa uso kwa sabuni?
6) Watu wanachana nywele kwa kitu gani?
7) Nini maana ya "kifunguakinywa"?

8) Waswahili wanakula chakula gani asubuhi?

9) Wachina wanakula chakula gani asubuhi?

10) Unapenda kula chakula gani mchana?

B

1) Je, Bakari alisahau ahadi yake?

2) Bakari alimaliza kufunga mizigo yote?

3) Kwa nini Hamadi alitaka ile orodha ya vitu vya mahitaji?

4) Nani alichukua orodha ile?

5) Ali alikuwa wapi?

6) Bakari alitaka kwenda kumwita nani? Je,Hamadi alikubali?

7) Kwa sababu gani Ali alichelewa?

8) Ali alisema watafunga safari saa ngapi?

II. Geuza maneno haya yawe katika wingi au umoja:

| | | |
|---|---|---|
| mmea | mpunga | mti |
| mkutano | mkate | mgomba |
| muhindi | mdomo | mnazi |
| mwembe | mikono | mizigo |
| michezo | miaka | miguu |
| miswaki | mihogo | miji |

III. Geuza vifungu hivi vya maneno viwe katika wingi au umoja:

mti mrefu ...............

mswaki mpya .............

........... miaka hii

........... michezo mizuri

mgomba ule ……………………………

mkono wangu ……………………………

…………………………… mikate mikubwa

…………………………… mikutano yetu

mji huu ……………………………

mdomo mwekundu ……………………………

IV. Sahihisha makosa yaliyomo katika sentensi hizi:

1) Upo miti nyingi ndani ya bustani huu.
2) Ninaipenda mti hii sana.
3) Tunautumia mikono wetu kwa kuwasaidia watu yetu.
4) Ulipata mzigo hii mdogo wapi?
5) Mipira wao mpya ziko hweninı.
6) Shanghai ni mojawapo katika miji kubwa ya China.
7) Mchezo ya jana usiku itaanza saa moja kamili.
8) Miwa wetu imestawi sana mwaka hii.
9) Mkutano yao imeanza saa mbili, na bado unaendelea.
10) Mwaka moja ina mwezi ngapi na siku ngapi?

V. Kamilisha sentensi hizi ukitumia wakati unaofaa:

1) Wageni wetu wa .....fika jana, sasa wa.....kaa katika Hoteli ya Urafiki na kesho wa.....tembelea Chuo Kikuu cha Beijing.
2) Jana usiku wanafunzi hawa.....sikiliza rekodi kwa sababu wa.....tazama filamu.
3) Vijana hawa wa.....furahi sana, kwa sababu

walikwisha maliza masomo yao na wa. . . . . hitimu karibuni.

4) Kesho hatu. . . . . fanya mkutano, bali tu. . . . . fanya leo alasiri, na sasa mkutano hau. . . . anza bado.

5) Je, walimu wa chuo cha redio wa. . . . . kuja? Mbona bado hawa. . . fika?

6) Ni . . . . . sikia kuwa mtaalamu wetu a . . . . kuja karibuni.

7) Mpaka sasa bado si . . . . . pata nafasi ya kutembelea mbuga ya wanyama wa porini, lakini nafikiri iko siku ni. . . . . pata fursa ya kwenda kutembelea.

8) Je, u . . . . maliza kufanya kazi ya nyumbani? La, bado si. . . . . maliza, labda m. . . . . maliza kesho.

9) Leo ni. . . . . shiba kweli kweli hata kutembea si. . . . . wezi.

10) Mwalimu wetu a. . . . . rudi nyumbani, kabla ya kuondoka a. . . . . tuambia kuwa lazima turudie masomo yetu.

VI. Tumia maneno haya katika sentensi:

1) zaidi kuliko   2) stawi vizuri

3) ndiyo maana   4) ama sivyo

5) kwisha   6) endelea

7) -ko tayari   8) iko siku

9) -futa   10) -shiba

VII Geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kukanusha:

1) Sisi tumekwisha pika chakula.

2) Mti huu umestawi sana.

3) Mpaka sasa kila mmoja wetu amepata shida nyingi.

4) Musa amesahau ahadi yake.

5) Amerudia masomo yake ya jana.

6) Wakulima wamepanda miti mingi mwaka huu.

7) Kijana huyo amechelewa darasani.

8) Ali amekwisha kwenda kulima shambani.

9) Mwalimu wetu amerudi kutoka Tanzania.

10) Sote tumekwisha sikiliza taarifa ya habari.

VIII. Geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kukubali:

1) Yeye bado hajapata fursa ya kutembelea Beijing.

2) Sijapata barua kutoka kwa wazee wangu tangu niondoke nyumbani.

3) Sentensi hii ni ngumu sana na mimi bado sijaifahamu.

4) Bado sijamaliza kazi yangu, hivyo siwezi kwenda mjini pamoja nawe.

5) Hajapata fursa ya kwenda safari ndefu.

6) Bado hajapiga mswaki, wala hajanawa uso.

7) Kengele haijalia bado

8) Wanafunzi hawa hawajapata maendeleo makubwa

9) Bado hatujasoma Somo la Kumi na Tano.

10) Mgonjwa bado hajanywa dawa.

IX Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili

1. 梳头　　2. 洗脸、刷牙

3. 这些粗壮的树木　　4. 他的一双手

5. 这个月　　6. 那些年

7. 白色的牙刷　　8. 大件行李

9. 精彩的节目　　10. 必需品

11. 从早到晚　　12. 我们昨天的会议

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1. 坦桑尼亚有许多高大的椰子树。
2. 上海是中国最大的城市。
3. 老师，请你再重复一下这句话，我还没听懂。
4. 我还没做完家庭作业，所以现在不能去打球。
5. 你必须卧床休息，按时吃药，否则就不能很快恢复健康。
6. 这棵芒果树比那棵香蕉树粗壮。
7. 班长怎么还没来？最好你去宿舍叫他一声。
8. 你看过这部电影吗？看过，我是前天看的。
9. 今年我们种了很多甘蔗、明年还将种些香蕉。
10. 阿里先生在我院任教已经三年多了。来中国之前他曾在达累斯萨拉姆大学斯语系教书。

# 第 二 十 一 课

## SOMO LA ISHIRINI NA MOJA

| |
|---|
| Somo A: Miezi na Majira<br>Somo B: Majira ya Zanzibar<br>Sarufi: ma 类名词<br>年月日的表达方法 |

### MAZUNGUMZO

(1)

A : Hili ni nini?

B : Hili ni koti.

A : Hili ni koti gani?

B : Hili ni koti la mvua.

A : Lile ni koti la mvua vilevile?

B : Hapana, lile si koti la mvua, bali ni shati.

A : Shati lile jeupe ni la nani?

B : Shati lile ni langu. Ni shati zuri, sivyo?

A : Ndiyo. Shati lile linapendeza kweli. Je, ulili-nunua wapi?

B : Nililinunua katika duka la nguo.

### MAZUNGUMZO

(2)

A : Haya ni nini?

B : Haya ni maua.

A : Haya ni maua mabichi au ni maua ya bandia?

A : Haya ni maua mabichi na yale ni maua ya bandia.

A : Maua haya ni yako?

B : Ndiyo, maua haya ni yangu.

A : Maua haya ni mazuri sana, je yanachanua wakati gani?

B : Maua haya yanachanua mwaka mzima. Kama unayapenda unaweza kuchagua.

A : Asante kwa ukarimu wako.

**MAZUNGUMZO**

**(3)**

A : Je, umesikia tangazo la chuo chetu?

B : La, sikusikia.

A : Kwani sikio lako halifanyi kazi?

B : Linafanya kazi, lakini ninasikiliza taarifa ya habari kutoka redioni hapa chumbani, ndiyo maana sikusikia tangazo la chuo chetu. Linasema nini?

A : Linasema kuwa kesho chuo chetu kitafungua maonyesho ya vitabu vya aina mbalimbali.

B : Lo, ni jambo la kufurahisha sana. Maonyesho haya yataendelea kwa siku ngapi?

A : Yatachukua wiki moja. Utakwenda kuyatembelea?

B : Bila shaka nitakwenda.

**MAZUNGUMZO**

**(4)**

A : Leo ni siku gani?

B : Leo ni Jumatatu.

A : Leo ni tarehe ngapi?

B : Leo ni tarehe mosi.

A : Huu ni mwezi gani?

B : Huu ni mwezi wa kwanza, au mwezi wa Januari.

*          *          *

A : Je, wiki moja ina siku ngapi?

B : Wiki moja ina siku saba yaani: Jumatatu, Jumanne, Jumatano, Alhamisi, Ijumaa, Jumamosi na Jumapili.

A : Mwezi huu una siku ngapi?

B : Mwezi huu una siku thelathini na moja.

A : Mwaka mmoja una miezi mingapi na siku ngapi?

B : Mwaka mmoja una miezi kumi na miwili, na una siku mia tatu na sitini na tano.

*          *          *

A : Wewe ulizaliwa tarehe ngapi, mwezi gani na mwaka gani?

B : Nilizaliwa Julai 2, 1960.

A : Jeshi la Ukombozi la Wananchi wa China lilizaliwa lini?

B : Jeshi la Ukombozi la Wananchi wa China lilizaliwa Agosti 1, 1927.

A : Jamhuri ya Watu wa China iliasisiwa lini?

B : Jamhuri ya Watu wa China iliasisiwa tarehe mosi Oktoba, mwaka 1949.

A : Je, Tanzania Bara ilipata uhuru wake lini?

B : Tanzania Bara ilipata uhuru wake tarehe tisa Desemba, mwaka 1961.

SOMO A

MIEZI NA MAJIRA

Mwalimu: Musa unaweza kuniambia iko miezi mingapi katika mwaka mzima?

Musa : Ndiyo mwalimu. Iko miezi kumi na miwili.

Mwalimu: Itaje kwa utaratibu.

Musa : Miezi yenyewe ni: Januari, Februari, Machi, Aprili, Mei, Juni, Julai, Agosti, Septemba, Oktoba, Novemba, na Desemba.

Mwalimu: Vizuri sana Musa, Sasa nani mwingine anaweza kuniambia ziko siku ngapi katika mwezi wa Januari?

Abdalla: Mimi naweza mwalimu. Ziko siku thelathini na moja.

Mwalimu: Sawa. Katika Februari je?

Abdalla: Ziko siku thelathini kamili, mwalimu.

Mwalimu: Hapana, umekosea. Mwezi wa Februari una siku ishirini na nane. Lakini katika kila mwaka wa nne una siku ishirini na tisa, yaani inaongezeka siku moja zaidi, mwaka wa nne huu tunauita mwaka mkubwa, au mwaka mrefu. Abdalla, umeelewa?

Abdalla: Ndiyo, mwalimu, nimeelewa sasa. Asante.

Mwalimu: Rashidi, niambie Machi una siku ngapi?

Rashidi: Machi una siku thelathini na moja mwalimu.

Mwalimu: Na miezi mingine je?

Rashidi: Aprili, Juni, Septemba, Novemba ina siku thelathini, na Mei, Julai, Agosti, Oktoba, Desemba ina siku thelathini na moja kila mmoja.

Mwalimu: Ohoo vizuri sana. Nafikiri sasa nyote mmeelewa.

Ali : Tafadhali mwalimu, naomba utueleze kidogo kuhusu majira ya mwaka.

Mwalimu: Haya, nitawaeleza sasa. Kwa kawaida katika Afrika ya Mashariki, Desemba, Januari na Februari ni miezi ya kiangazi. Wakati huu joto ni kali sana, na jua linachoma utosini. Machi na Aprili ni miezi ya masika. Katika miezi hii mvua inanyesha sana.

Ali : Na miezi mingine je, mwalimu?

Mwalimu: Usiwe na haraka Ali, sikiliza. Mei, Juni, Julai, Agosti, ni siku za baridi kidogo. Lakini katika Afrika ya Mashariki baridi yenyewe si kali hata kidogo. Watu wanavaa mashati mepesi tu mwaka mzima. Na mwezi wa Novemba ni siku za vuli. Katika vuli tunapata mvua kidogo, lakini mvua za vuli ni ndogo ndogo, si kama za masika.

Ali : Asante sana mwalimu. Sasa tumeelewa.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| koti (ma) | 外套，上衣 |
| -bichi (kv) | 新鲜的，生的 |
| -chagua (kt) | 选择，挑选 |
| mvua (n) | 雨 |
| bandia | 假的 |
| tangazo (ma) | 布告，通知 |
| shati (ma) | 衬衫 |
| ua (ma) | 花 |
| -chanua (kt) | 开花 |
| sikio (ma) | 耳朵 |
| jambo (ma) | 事情，事件 |
| -furahisha (kt) | 使…高兴 |

| | |
|---|---|
| wiki (n) | 星期 |
| Jumatatu (n) | 星期一 |
| Jumanne (n) | 星期二 |
| Jumatano (n) | 星期三 |
| Alhamisi (n) | 星期四 |
| Ijumaa (n) | 星期五 |
| tarehe (n) | 日，日期 |
| mosi | 一，第一 |
| -zaliwa (kt) | 出生，诞生 |
| jamhuri (n) | 共和国 |
| -asisiwa (kt) | 成立，建立 |
| ukombozi (u) | 解放 |
| mwananchi (wa) | 国民，人民 |
| arobaini | 四十 |
| sitini | 六十 |
| uhuru (u) | 独立，自由 |
| utaratibu (u) | 顺序，秩序 |
| Januari | 一月 |
| Februari | 二月 |
| Machi | 三月 |
| Aprili | 四月 |
| Mei | 五月 |
| Juni | 六月 |
| Julai | 七月 |
| Agosti | 八月 |
| Septemba | 九月 |
| Oktoba | 十月 |
| Novemba | 十一月 |
| Desemba | 十二月 |
| -kosea (kt) | 弄错，出差错 |

| | |
|---|---|
| -ongezeka (kt) | 增加，递增 |
| yaani (ku) | 即，也就是 |
| -elewa (kt) | 明白，懂得 |
| -omba (kt) | 请求，乞求 |
| kuhusu (ku) | 关于 |
| majira (ma) | 季节 |
| kiangazi (ki) | 热季，旱季 |
| jua (ma) | 太阳 |
| -choma (kt) | 刺痛 |
| utosi (u) | 头顶 |
| masika (ma) | 雨季 |
| -nyesha (kt) | 降雨 |
| -epesi (kv) | 轻的，薄的 |
| vuli (ma) | 小雨季 |

## MAELEZO

ma 类名词：

I. 前缀形式较多：

1) 单数为 j i，复数去 j i 后加 m a。

| | |
|---|---|
| jicho | macho |
| jiwe | mawe |

单数为 j i，复数不去 j i，加 m a。

| | |
|---|---|
| jibu | majibu |
| jina | majina |

2) 单数为 j，复数去 j 后加 m a。

| | |
|---|---|
| jino | meno (ma-ino 的音变) |
| jambo | mambo (ma-ambo 的音变) |

单数为 j，复数不去 j，加 m a。

| | |
|---|---|
| jengo | majengo |
| juma | majuma |

3)某些ma类名词只用复数不用单数:

| | |
|---|---|
| 少数表示液体的名词 | maziwa |
| | mafuta |
| | maji |
| 一些动词派生的名词 | mapinduzi |
| | maisha |
| | maandishi |

4)以其他(除j、ji以外)字母开头的名词复数加前缀ma:

| | |
|---|---|
| shati | mashati |
| neno | maneno |
| yai | mayai |
| sikio | masikio |

II. ma类指示代词:

单数为 hili　lile　　复数为 haya　yale

| | |
|---|---|
| tangazo hili | matangazo haya |
| tangazo lile | matangazo yale |

III. ma类物主代词:

单数加前缀l,复数加前缀y

| | | | |
|---|---|---|---|
| shauri | langu | mashauri | yangu |
| | lako | | yako |
| | lake | | yake |
| | letu | | yetu |
| | lenu | | yenu |
| | lao | | yao |

IV. ma类名词的物主小词-a结构:

单数为la,复数为ya

jambo la maana

jeshi la wananchi

maua ya bandia

V. ma 类形容词

1) 单数无前缀，复数加 ma

| | |
|---|---|
| jambo zuri | mambo mazuri |
| shamba kubwa | mashamba makubwa |
| tunda bichi | matunda mabichi |

2) 单数加 ji，或 j，复数加 ma

| | |
|---|---|
| jambo jipya | mambo mapya |
| shauri jepesi | mashauri mepesi |
| | (ma-epesi 的音变) |

VI. ma 类名词的主语前缀和宾语中缀相同

单数为 li，复数为 ya

例：Somo hili limetuambia mambo mengi.

Matunda yanasaidia kujenga mwili.

Tumelikubali shauri lake.

Haya ni maneno mapya. Tafadhali yaandike juu ya ubao.

斯语中年、月、日的表达方法：

I 斯语中年、月、日的表达方式有两种，一是按英、美人的方式，先写出月份，再写日期，最后写年，或者先写日期，再写月份最后写年。

k.m. Mei 3, 1963 au 20 Machi, 1983

另一种写法即日、月、年，中间可用"/"分开或只用"."分开。

k.m. 23/4/1963 au 23.4.1963

(23/4/63 23.4.63)

读法为：Tarehe ishirini na tatu Aprili, mwaka elfu moja mia tisa na sitini na tatu

II. 星期：东非受伊斯兰教影响，星期五（ijumaa）为一周的最后一天即假日，星期六为一周的开始，故在斯语中星期几的排列与一般不同，其次序如下：

| | |
|---|---|
| Jumamosi | 星期六 |
| Jumapili | 星期日 |
| Jumatatu | 星期一 |

| | |
|---|---|
| Jumanne | 星期二 |
| Jumatano | 星期三 |
| Alhamisi | 星期四 |
| Ijumaa | 星期五 |

## SOMO B

# MAJIRA YA ZANZIBAR

Tang Da: Mwalimu, tafadhali nieleze majira ya Zanzibar

Mwalimu: Yako majira manne katika mwaka mzima

Tang Da: Ni majira gani hayo?

Mwalimu: Majira yenyewe ni kaskazi (*kiangazi*), *masika*, kipupwe na vuli.

Tang Da: Kaskazi inaanza mwezi gani?

Mwalimu: Inaanza mwezi wa kumi na mbili mpaka mwezi wa pili. Katika majira ya kaskazi jua ni kali na joto ni jingi.

Tang Da: Masika yanaanza mwezi gani?

Mwalimu: Yanaanza mwezi wa tatu mpaka mwezi wa tano. Katika majira ya masika mvua ni nyingi na matope ni mengi

Tang Da: Kuna baridi kali wakati wa masika?

Mwalimu: Siyo kali

Tang Da: Kipupwe kinaanza mwezi gani?

Mwalimu: Kinaanza mwezi wa sita mpaka mwezi wa nane. Ni wakati wa baridi na mvua ndogo ndogo.

Tang Da: Vuli linaanza mwezi gani?

Mwalimu: Linaanza mwezi wa tisa mpaka mwezi wa kumi na moja. Ni majira ya mvua ndogo ndogo

Tang Da: Mwalimu, naona majira ya Zanzibar ni tofau-

ti kabisa na majira ya hapa China.

**Mwalimu:** Ndiyo. Kama unataka kwenda kutembelea Zanzibar bora uende katika majira ya kipupwe kwa sababu hakuna joto wala baridi kali.

**Tang Da:** Nimefurahi kwa kunieleza majira ya Zanzibar.

**Mwalimu:** Asante.

## MSAMIATI

| | | |
|---|---|---|
| kaskazi | (n) | 热季 |
| kipupwe | (ki) | 凉季 |
| tope | (ma) | 泥浆 泥泞 |
| tofauti | (n) | 区别，不同 |

## BWENINI

**Yang:** Ndugu yangu, leo ni siku gani?

**Ling:** Leo ni Alhamisi. Tarehe kumi Desemba.

**Yang:** Leo ni zamu yangu ya kutengaza habari darasani, nusura nisahau.

**Ling:** Unataka kutueleza habari gani?

**Yang:** Nataka kueleza juu ya sinema ya jana.

## MAZOEZI

### I. Ufahamu:

A

1) Mwaka mmoja una miezi mingapi? Taja miezi yenyewe.
2) Mwaka wa kawaida una siku ngapi kwa jumla?

3) Mwezi wa Januari una siku ngapi?
4) Wakati gani mwezi wa Februari una siku ishirini na tisa?
5) Na miezi mingine ina siku ngapi?
6) Tafadhali eleza majira ya mwaka katika Afrika ya Mashariki.
7) Huko Afrika ya Mashariki baridi ni kali kama hapa China?
8) Tafadhali tueleze majira ya mwaka katika China.

B

1) Yako majira mangapi huko Zanzibar? Majira yenyewe ni......
2) Kaskazi inaanza mwezi gani?
3) Masika yanaanza mwezi gani?
4) Je, mvua ni nyingi katika majira ya masika?
5) Kipupwe kinaanza mwezi gani?
6) Vuli linaanza mwezi gani?
7) Kama mtu anataka kwenda kutembelea Zanzibar aende katika majira gani? Kwa nini?
8) Eleza kwa maneno yako tofauti baina ya majira ya hapa China na ya huko Zanzibar.

II. Geuza maneno haya yawe katika wingi:

| | | |
|---|---|---|
| jina | koti | sanduku |
| jino | tangazo | tunda |
| shati | jeshi | dawa |
| kalamu | shaka | karatasi |
| shauri | sikio | yai |

| | | |
|---|---|---|
| jambo | neno | ua |
| mchezo | mzazi | mwezi |

III. Geuza vifungu hivi vya maneno katika umoja:

| | |
|---|---|
| majina mazuri | mashati mepesi |
| mambo mapya | masanduku makubwa |
| matunda mabichi | maua haya ya bandia |
| mayai yale madogo | maneno yake |
| majina ya vitabu | makoti meupe |
| matangazo muhimu | meno safi |
| majirani wema | madereva hodari |
| mashamba ya serikali | maisha mazuri |

IV. Tumia maneno haya katika sentensi:

| | |
|---|---|
| 1) kufurahisha | 2) kuchagua |
| 3) kuasisiwa | 4) kuongezeka |
| 5) kuomba | 6) kuhusu |
| 7) ni tofauti | 8) -epesi |
| 9) kuchoma utosini | 10) matope |

V. Sahihisha makosa katika sentensi hizi:

1) Tangazo ya chuo yetu inasemakuwa kesho tu-tafanya mkutano ya chuo nzima.
2) Matunda la mti hii ni kubwa sana.
3) Bado hatujaelewa vizuri masvali hili ngumu, tafadhali tueleze zaidi.
4) Yamo vitu nyingi ndani ya sanduku ile kubwa.
5) Jino yake inamwuma sana, lazima aonana na daktari.
6) Marafiki yangu yaliniambia kuwa watakwenda kupiga picha Jumapili hili .

7) Shati hii nyeupe inampendeza sana.

8) Jambo hii imewafurahisha walimu na wanafunzi yote.

9) Maneno lake ni sawa kabisa, sote tunalikubali.

10) Kila asubuhi anakula mkate pamoja na yai ya kuku na ziwa la ng'ombe.

VI. Sema nyakati hizi kwa Kiswahili:

| | |
|---|---|
| 1912. 4. 5 | 1930. 10. 4 |
| 1921. 7. 1 | 1945. 5. 20 |
| 1985. 2. 27 | 1786. 12. 24 |
| 1956. 1. 8 | 1802. 3. 1 |
| 1968. 9. 10 | 1927. 8. 9 |

VII. Kamilisha sentensi hizi ukifuata sarufi:

1) Somo hili ni ...... ( -refu ) sana tena lina maneno ...... ( -ingi ) ...... ( -pya ).

2) Jambo hili ...... ( -furahisha ) sana wakulima.

3) Maneno ...... ( -tupu ) hayajengi nyumba.

4) Shauri ...... ( -ake ) ni ...... ( -zuri )na sote ...... ( -kubali ).

5) Shati lile ...... ( -eupe ) ni la nani?

6) Koti lako si ...... ( -refu ) wala si ...... (-fupi ), linakuchukua sana.

7) Mambo haya ni ...... ( -geni ) kwangu,maana sijapata kuyasikia hapo kabla.

8) Swali lako ni ...... ( -gumu ) sana, nitalijibu baadaye.

9) Maua haya ni ...... ( -zuri ) sana, ...... ( -pendeza ) kweli.

10) Macho yake ni ...... ( -kubwa ) tena ...... ( -kali ).

VIII. Zungumzeni wawili wawili kuhusu " Majira ya Afrika ya Mashariki " na " Majira ya China".

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 我的雨衣
2) 重要事件
3) 这些鲜花
4) 那些假花
5) 人民军队
6) 新鲜牛奶
7) 美好的生活
8) 锋利的牙齿
9) 一只大箱子
10) 两件薄外套
11) 请求允许
12) 获得解放

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) 一年有几个月？一年有十二个月。
2) 闰年有多少天？有三百六十六天。
3) 我们什么时候开班务会选举班长？
4) 阿里于1921年3月6日出生在一个普通农民家庭。
5) 中华人民共和国成立于1949年10月1日。
6) 雨下得很大，你现在最好不要外出。
7) 这件事使我们大家都很高兴。
8) 朱马请求穆萨认真考虑他的建议。
9) 这些树一般在春天开花。
10) 最近几年中国的人口增长很快。

# 第 二 十 二 课

## SOMO LA ISHIRINI NA MBILI

| |
|---|
| Somo A: Maktaba |
| Somo B: Siku za Uhuru wa Nchi za Afrika ya Mashariki |
| Sarufi: kuwa , kuwa na , kuweko |
| 过去时和将来时的用法 |

### MAZUNGUMZO

(1)

A : Je, kabla ya kuingia chuo chetu ulikuwa mwanafunzi wa sekondari?

B : Hapana. Kabla ya kuingia chuo chetu sikuwa mwanafunzi wa sekondari, bali nilikuwa karani wa kampuni moja.

A : Kabla ya kuingia jeshini Wang Hai alikuwa mfanyakazi wa kiwanda?

B : Hapana. Kabla ya kuingia jeshini Wang Hai hakuwa mfanyakazi wa kiwanda, bali alikuwa mkulima.

A : Kabla ya kuingia katika kiwanda hiki vijana hawa walikuwa wanafunzi wa chuo cha ufundi?

B : Baadhi yao walikuwa wanafunzi wa chuo cha ufundi, wengine hawakuwa wanafunzi wa chuo cha ufundi.

### MAZUNGUMZO

(2)

A : Je, leo ni siku gani?

B : Leo ni Jumatatu.

A : Jana ilikuwa siku gani?

B : Jana ilikuwa Jumapili.

A : Kesho itakuwa siku gani?

B : Kesho itakuwa Jumanne.

A : Je, leo ni tarehe ngapi?

B : Leo ni tarehe nne.

A : Juzi ilikuwa tarehe ngapi?

B : Juzi ilikuwa tarehe pili (mbili).

A : Kesho kutwa itakuwa tarehe ngapi?

B : Kesho kutwa itakuwa tarehe sita.

**MAZUNGUMZO**

**(3)**

A : Je, kabla ya ukombozi kiwanda chenu kilikuwaje?

B : Lo, kilikuwa kidogo sana, hakikuwa na mashine hata moja nzuri, bali kilikuwa na mashine mbovu mbovu na wafanyakazi wachache tu.

A : Na sasa kimekuwa namna gani?

B : Baada ya ukombozi tumejenga karakhana mpya. Sasa kiwanda chetu kimekuwa kikubwa kiasi, kina mashine nyingi mpya na wafanyakazi wengi.

A : Nafikiri mpaka mwaka 2000, kiwanda hiki kitakuwa na sura mpya kabisa.

B : Ohoo, hapana shaka, wakati huo kitakuwa kimojawapo kati ya viwanda vya kisasa hapa nchini. Na kitatoa mchango mkubwa kwa ajili ya ujenzi wa taifa letu.

**MAZUNGUMZO**

**(4)**

A : Haloo, Ndugu Li, unajua jana usiku mwalimu Wang alikuwa (alikuweko) wapi?

B : Jana usiku alikuwa ( alikuweko ) hapa ofisini, alikuwa na shughuli nyingi.

A : Na sasa yuko ofisini vilevile?

B : Hapana. sasa hayuko hapa ofisini, bali yuko darasani, anawasomesha wanafunzi. Nafikiri baada ya kipindi, atakuwa ofisini tena. Kama unataka kumwona, bora uje hapa baada ya saa nne.

A : Vyema, asante. Lakini atakuwa na nafasi?

B : Sina hakika.

## SOMO A

## MAKTABA

Musa : Ndugu Ling, ninataka kuazima vitabu lakini sijui maktaba ya chuo chetu iko sehemu gani?

Ling : Alaa, kumbe hujui, kwani hujawahi kwenda huko?

Musa : Hapana. Nimefika hapa chuoni juzi juzi tu, sijapata nafasi ya kwenda. Unaweza kunielekeza?

Ling : Hapana neno. Twende sasa hivi?

Musa : Haya.

Ling : Unaona jengo lile lenye ghorofa tatu?

Musa : Ndiyo. Si lile liko kati ya jengo Na.4 na Na.5?

Ling : Jengo lile lilikuwa maktaba yetu ya zamani. Maktaba yetu ya siku hizi iko mbele ya jengo Na.6, karibu na jengo la vedio. Unaona hii ndiyo maktaba yetu yenye ghorofa mbili.

Musa : Kweli ni kubwa.

Ling : Unataka kuazima vitabu gani?

Musa: Nataka kuazima vitabu juu ya historia ya China

Ling: Sehemu ya vitabu vya Kichina iko ghorofa ya pili. Tupande juu.

Musa: Kwani maktaba ina sehemu mbalimbali?

Ling: Ehe, ghorofa ya kwanza inashughulikia vitabu vya kigeni tu, na ghorofa ya chini ni chumba kikubwa cha kusomea, humo ndani unaweza kusoma magazeti, majarida, vitabu vya hadithi, mashairi n.k. lakini huwezi kutoka nje na vitabu.

Musa: Mpango mzuri sana! Maktaba yetu ina vitabu vingapi?

Ling: Ohoo, vingi mno. Inahifadhi vitabu kiasi cha laki nne hivi.

Musa: Vimo vitabu gani?

Ling: Vimo vya kila namna kama vile vya lugha za kigeni, historia, jiografia, elimu, utamaduni, sayansi n.k

Musa: Kweli elimu ni bahari, na maktaba ni hazina ya ujuzi

Ling: Sawa. Sasa twende kwanza kwenye makabati tutafute nambari ya kitabu "Historia ya China" katika matoto yako, halafu andika jina la kitabu na nambari yake juu ya kikaratasi hiki.

Musa: Haya, nimeshaandika. Nifanye nini sasa?

Ling: Mpe karani kikaratasi hiki na kadi yako ya kuazima vitabu

Musa: Mwalimu, nataka kuazima kitabu "Historia ya

China".

Mwal: Haya, lakini ngoja kidogo. Nitaleta sasa hivi. Chukua, usisahau kukirudisha kwa wakati.

Musa: Tafadhali niambie ninaweza kukisoma kwa muda gani?

Musa: Mwezi mmoja. Na ikiwa hutaweza kumaliza kwa mwezi mmoja, basi unaweza kuja hapa kuomba ruhusa ya kurefusha muda.

Musa: Haya, nitajaribu kukirudisha kwa wakati. Asante sana

Ling: Ndugu Musa, kesho itakuwa Jumapili, je utakuwa chumbani?

Musa: Kesho asubuhi nitakuwa chumbani, nitasoma kitabu hiki. Lakini mchana nitakwenda kutazama mashindano ya mpira

Ling: Basi kesho asubuhi nitakuja kwako tuongee kuhusu mpango wetu wa masomo.

Musa: Haya. Nitakungojea chumbani kesho asubuhi. Asante sana kwa msaada wako

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| kesho kutwa (n) | 后天 |
| jenga (kt) | 建设 |
| karakhana (n) | 车间 |
| sura (n) | 面貌 |
| -toa (kt) | 提出，拿出 |
| mchango (mi) | 贡献 |
| kwa ajili ya | 为了… |
| ujenzi (u) | 建设，修建 |
| jarida (n) | 杂志 |

kipindi (ki) 一段时间，一节课
vyema (vema) (kl) 好
hakika (n) 可靠性，把握
-elekeza (kt) 指引
kati ya 在…之间
ghorofa (n) 楼层
jengo (ma) 建筑物
vedio (n) 电教设备
-shughulikia (kt) 忙于某事
shairi (ma) 诗歌
mpango (mi) 计划
mno (kl) 十分
-hifadhi (kt) 保护，保存
laki (n) 十万
jiografia (n) 地理
utamaduni (u) 文化
sayansi (n) 科学
hazina (n) 宝藏，财宝
ujuzi (u) 知识
nambari (n) 数字，号码
toto (ma) 桌子的抽屉
kikaratasi (ki) 小纸条
kadi (n) 卡片，证
-leta (kt) 带来，拿来
-rudisha (kt) 归还，送还
muda (u) 一段时间
ikiwa (ku) 如果，假如
-refusha (kt) 延长，使变长
mashindano (ma) 比赛
msaada (mi) 帮助，援助

MAELEZO

I. 动词 kuwa 的用法

kuwa 是系动词，表示"是"的意思，其现在时肯定式为 ni，否定式为 si（见第六课）

kuwa 的过去时，用表示过去时间的 li 加上 kuwa

kuwa 的将来时，用表示将来时间的 ta 加上 kuwa

k.m. Alikuwa mwimbaji hodari.

Utakuwa mkalimani baada ya kumaliza masomo.

kuwa 的过去时和将来时的否定式，和单音节动词否定式的变化规则相同。

k.m. Baada ya kumaliza masomo nitakuwa mwalimu, sitakuwa mkalimani.

Alikuwa mwimbaji, hakuwa mwalimu.

II. 动词 kuwa na 的用法

kuwa na 表示"有"的意思，其变化规则与 kuwa 完全相同，

k.m. Alikuwa na mkutano jana usiku.

Nitakuwa na mkutano kesho alasiri.

Chuo chetu kitakuwa na sura mpya kabisa baada ya miaka kumi.

但 kuwa na 表示"现在有"时，可以省去 kuwa 直接用 na

k.m. Ana shughuli nyingi siku hizi.

Hana fanasi ya kucheza.

Jengo hili lina kuta imara sana.

III. 动词 kuweko, kuwepo, kuwemo 的用法

kuweko, kuwepo, kuwemo 表示"在…地方"，其变化规则与 kuwa 完全相同，也可以用作：kuwako, kuwapo。

k.m. Babu hakuwako nyumbani jana.

Atakuweko mkutanoni kesho asubuhi.

Hatakuwepo mkutanoni kesho asubuhi.

Yumo chumbani saa hizi.

Atakuwemo chumbani leo usiku.

Zamani, Taasisi ya Uhandisi ilikuwapo Kenya.

但在实际中，人们常用 kuwa 来取代 kuweko, kuwepo...

k.m. Jana nilikutafuta sana, sikujua ulikuwa wapi?

Sikutoka nje nilikuwa nyumbani

Leo usiku utakuwa ofisini?

## SOMO B

## SIKU ZA UHURU WA NCHI ZA AFRIKA YA MASHARIKI

Watu wanasema kwamba "Maktaba ni hazina ya ujuzi". Maneno haya ni ya kweli kabisa. Kwani kutokana na vitabu tunaweza kujifunza mambo mengi. Mimi nimesoma habari nyingi kuhusu Afrika kutoka kwenye vitabu, kama vile habari za jiografia ya Afrika, historia ya Afrika, siku za uhuru wa nchi za Afrika ya Mashariki n.k.

Tarehe 12, mwezi wa 12, 1963 ilikuwa siku ya uhuru wa Kenya. Kila mwaka watu wa Kenya wanasherehekea sikukuu hii kwa sababu ni moja ya sikukuu za taifa leo. Wananchi wa Kenya pia wanasherehekea sikukuu nyingine kama vile siku ya Madaraka na siku ya Kenyatta. Katika sikukuu hizi watu wanacheza ngoma za kienyeji na wanasiasa wa sehemu mbalimbali za nchini wanatoa hotuba.

Nchi zote za Afrika ya Mashariki zinasherehekea siku za uhuru wao. Hapo mwanzoni tumekwisha ona kwamba Kenya ilipata uhuru wake tarehe 12, mwezi wa 12 mwaka 1963, wakati huo Tanganyika na Uganda

tayari zimekwisha pata uhuru wao. Tarehe 9 Desemba 1961 ilikuwa siku ya uhuru wa Tanganyika. Na tarehe 9, Septemba 1962 ilikuwa siku ya uhuru ya Uganda. Tarehe 12 Januari 1964 nchi ya Zanzibar ilipata uhuru wake wa kweli baada ya Wazanzibari kumtoa Mwarabu kamasi. Tarehe 26 Aprili mwaka huo huo Tanganyika na Zanzibar ziliungana na Jamhuri ya Muungano wa Tanzania iliasisiwa. Sehemu ya Bara tunaiita Tanzania Bara na sehemu ya Visiwani tunaiita Tanzania visiwani.

Kabla ya kupata uhuru wao, nchi hizi zote zilikuwa makoloni ya Mwingereza. Historia ya Afrika ya Masharini ni historia ndefu ya ukoloni wa mataifa mbalimbali kama vile Waarabu, Wareno, Wajerumani na Waingereza.

## MSAMIATI

| | |
|---|---|
| kutokana na | 从…之中，来源于… |
| -sherehekea (kt) | 庆祝 |
| madaraka (ma) | 权利，责任 |
| ngoma (n) | 民族舞蹈，鼓 |
| -enyeji (kv) | 当地的，本地的 |
| mwanasiasa (wa) | 政治家 |
| hotuba (n) | 报告 |
| mwanzo (mi) | 开始，最初 |
| Tanganyika | 坦噶尼喀 |
| mnamo | 在…时 |
| -ungana (kt) | 联合 |
| koloni (ma) | 殖民地 |
| ukoloni (u) | 殖民主义 |
| kamasi (n) | 鼻涕 |

| | |
|---|---|
| Mwingereza (wa) | 英国人 |
| Mreno (wa) | 葡萄牙人 |
| Mjerumani (wa) | 德国人 |

**Hali ya Hewa**

Liu: Mwalimu, umeshazoea majira ya baridi hapa Beijing?

Ali: Naona si rahisi. Napata mafua mara kwa mara.

Liu: Kwenu hakuna baridi kali?

Ali: Ni juu ya Kibo tu baridi ni kali kama hapa. Sehemu nyingine zote hali ya hewa ni ya joto.

## MAZOEZI

I. Ufahamu:

A

1) Maktaba ya chuo chetu iko wapi? Ni jengo la namna gani?
2) Kwa nini Musa alimwomba Ndugu Li amuelekeze?
3) Musa alitaka kuazima vitabu gani?
4) Ghorofa ya kwanza ya maktaba inashughulikia nini? Na ghorofa ya chini je?
5) Maktaba yetu inahifadhi kiasi gani cha vitabu?
6) Vimo vitabu gani ndani ya maktaba yetu?
7) Kabla ya kuazima vitabu lazima tufanye nini?
8) Je, tunaweza kuazima vitabu bila kadi ya

kuazima?

9) Kama mtu hawezi kumaliza kusoma kitabu kwa mwezi mmoja, basi lazima afanye nini?

10) Je, Musa atakuwa wapi siku ya Jumapili?

B

1) Je, lini Kenya ilipata uhuru wake?

2) Katika sikukuu wananchi wa Kenya wanasherehekea vipi?

3) Tanganyika ilipata uhuru wake mwaka gani?

4) Uganda ilipata uhuru wake mwaka gani?

5) Zanzibar ilipata uhuru wake wa kweli wakati gani?

6) Nchi gani ziliungana kuwa Jamhuri ya Muungano ya Tanzania?

7) Jamhuri ya Muungano ya Tanzania iliasisiwa mwaka gani?

8) Kabla hazijapata uhuru wao nchi za Afrika ya Mashariki zilikuwa makoloni ya nani?

9) Nchi za Afrika ya Mashariki zina historia ya namna gani?

II. Geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kukanusha:

1) Nina hakika kwamba Ali atakuja.

2) Jana mtaalamu wetu alikuwa na shughuli nyingi.

3) Mtakuwa wakalimani baada ya kumaliza masomo yenu?

4) Kiwanda hiki cha chuma kilikuwa kidogo sana kabla ya ukombozi.

5) Tulikuwa na wasiwasi mkubwa juu yako.
6) Chumba chetu kimekuwa safi sana.
7) Koti hili limekuwa mbovu sana.
8) Je, watu wana ruhusa ya kupiga kelele wakati wa kutembelea maonyesho?
9) Mwakani chuo chetu kitakuwa na wanafunzi wengi wapya.
10) Leo alasiri wanafunzi watakuwa kwenye maabara ya lugha?

III. Tumia maneno haya katika sentensi:

| | |
|---|---|
| 1) -jenga | 2) -toa mchango |
| 3) -shughulikia | 4) kuwa na hakika |
| 5) -hifadhi | 6) kwa ajili ya |
| 7) -rudisha | 8) ikiwa |
| 9 -sherehekea | 10) -ungana |

IV. Kwanza geuza sentensi hizi ziwe katika kauli ya kuuliza, kisha jibu maswali katika kauli ya kukubali na ya kukanusha:

Mfano: Ali alikuwa mwalimu wa sekondari.
Je, Ali alikuwa mwalimu wa sekondari?
Ndiyo, Ali alikuwa mwalimu wa sekondari.
Hapana, Ali hakuwa mwalimu wa sekondari.

1) Mwaka jana Musa alikuwa mkalimani wa Kichina nchini Kenya.
2) Mwaka kesho Asha atakuwa mwalimu wa shule ya ufundi.
3) Kiwanda hiki kitakuwa na mashine nyingi

za kisasa.

4) jana usiku tulikuweko darasani.

5) Leo jioni nitakuwa nyumbani.

6) Baada ya masaa ishirini tutakuwa Nairobi.

7) Mzee Li amekuwa mkurugenzi wa idara yetu.

8) Wamekuwa wanafunzi wa mwaka wa pili.

9) Baada ya miezi mitatu njia hii nyembambe itakuwa barabara pana.

10) Nyumba hii sasa imekuwa mbovu sana.

V. Kamilisha sentensi hizi ukitumia nyakati zifaazo:

1) Zamani kiwanda hiki ..... (kuwa) kidogo sana lakini siku hizi ..... (kuwa) kikubwa.

2) Haji sasa ..... (kuwa) mwalimu wa sekondari. Mwaka jana ..... (kuwa) mwanafunzi wa chuo cha ualimu.

3) Baada ya kumaliza masomo Ali ..... (kuwa) karani wa Benki Kuu ya Taifa.

4) Suleiman siku hizi ..... (kuwa) na marafiki wengi lakini zamani ..... (kuwa na) rafiki hata mmoja.

5) Wanafunzi wa idara yenu ..... (kuwa) wapi jana usiku?

6) Mwezi wa kwanza wa mwaka ..... (kuwa na) siku ngapi?

7) Wewe ..... (kuwa) katika ofisi ya mkurugenzi kesho mchana?

8) Wanafunzi hawa ..... (kuwa) wanafunzi wa mwaka wa kwanza mwaka jana na sasa ...(kuwa)

wanafunzi wa mwaka wa pili na mwakani .....
(kuwa) wanafunzi wa mwaka wa tatu.

9) Kesho ..... (kuwa) Jumapili, sisi .....(kuwa) chumbani kwa sababu hatu..... (kuwa na) masomo.

10) Je, jana ..... (kuwa) tarehe ngapi? Na kesho ..... (kuwa) tarehe ngapi?

VI. Sahihisha makosa katika sentensi hizi:

1) Mwaka jana sina kamusi ya Kiswahili lakini sasa nitakuwa na kamusi hii.
2) Je, kesho jioni uko kwenye mkutano wa Chama cha Vijana?
3) Zamani njia hii ni nyembamba sana na magari hayawezi kupita.
4) Mwaka kesho ni mwaka mkubwa yaani una siku mia tatu na sitini na sita.
5) Jumapili usiku hatuko nyumbani tulikwenda kutazama filamu.
6) Je, mwaka kesho wewe una miaka mingapi? Nina miaka ishirini na moja.
7) Mbona hamko chumbani jana usiku? Mko wapi?
8) Mwalimu wetu hako mkutanoni kwa sababu anaumwa leo.
9) Li Hua na Wang Fang hawako kazini jana asubuhi lakini wako kazini kesho asubuhi.
10) Mkurugenzi wetu hana nafasi jana. Aliniambia kuwa kesho ana nafasi ya kuzungumza na mimi.

VII. Panga upya maneno ya kila kifungu ili kufanya sentensi kamili yenye kueleweka:

Mfano: Vitabu kama kadi unataka kuazimia ya lazima na uwe kuazima
Kama unataka kuazima vitabu lazima uwe na kadi ya kuazimia.

1) kunielekeza iko Beijing je ya unaweza wapi maktaba?
2) mingi Mwingereza kwa Tanganyika ya kuitawala aliwahi nchi miaka.
3) wananchi sikukuu kwa Tanzania njia wanashe-rehekea wa uhuru mbalimbali ya.
4) Kiswahili utakuwa baada yako mkalimani maso-mo wa ya kuhitimu.
5) nafasi habari nawe, kuhusu ile kama kwako nitapata kesho kuzungumza nitakuja.
6) 1964 Tanganyika 26 Aprili mwaka ziliungana Zanzibar na tarehe mwezi wa mnamo.
7) kigeni za inashughulikia mbalimbali maktaba chetu lugha vya chuo vitabu ghorofa ya ya tatu ya.
8) mmoja chako nitarudisha usiwe mwezi baada ya wasiwasi na kitabu.
9) gani vitabu cha chuo kiasi je maktaba chetu unajua ya inahifadhi?
10) Ali ya soksi rafiki kumsaidia kwa yake kazi kununua alisahau dukani sababu nyingi.

VIII. Tueleze kwa Kiswahili kuhusu habari za "Makta-ba ya Chuo Chetu".

IX. Tafsiri vifungu hivi vya maneno kwa Kiswahili:

1) 解放前

2) 解放后

3) 看球赛

4) 作报告

5) 跳舞

6) 借书证

7) 知识的宝库

8) 三层楼的旅馆

9) 作出重大贡献

10) 庆祝独立日

11) 为了国家建设

12) 商谈工作计划

X. Tafsiri sentensi hizi kwa Kiswahili:

1) ——昨天下午你在哪里？为何不去教室？

——昨天下雨，因此我没出门，一直呆在家里。

2) ——你看见我的字典了吗？

——你的字典刚才还在书桌上，不知谁拿走了。

3) ——明天下午2点你在家吗？我要到你那里借两本书。

——对不起，明天下午我不在家。你最好明天晚上来。

4) ——我们后天有会议吗？

——没有。我们老师后天有会。

5) ——你以前有斯汉词典和斯斯词典吗？

——以前我只有斯汉词典，没有斯斯词典，但现在都有了。

6) ——他是什么时候参军的？

——1968年中学毕业后他就参军了。

7) ——东非各国人民如何庆祝自己的节日？

——他们以各种不同的方式庆祝。

8) ——李明在上大学之前是位中学老师吗？

——不，他曾是一名工人，但大学毕业后他将成为中学教师。

# 第二十三课

## SOMO LA ISHIRINI NA TATU

Somo: A: Posta
Somo B: Kupeleka Barua
Sarufi: 表示时间的 - po -

### MAZUNGUMZO
(1)

A : Nasikia kwamba unasafiri mara kwa mara, basi niambie watu wanaposafiri lazima wachukue nini.

B : Watu wanaposafiri, muhimu kabisa lazima wachukue pasipoti na vitambulisho vya kuchanja. Ama sivyo hawawezi kupata ruhusa ya kusafiri.

A : Je, ulipokuwa Dar es Salaam ulikwenda kuogelea katika Bahari ya Hindi?

B : Ndiyo. Nilipokuwa Dar es Salaam nilikwenda kuogelea mara nyingi.

A : Na uliporudi ulileta zawadi gani?

B : Niliporudi nilileta zawadi ya vitu vya mapambo, lakini si nyingi.

A : Utakaposafiri tena usisahau kurudi na zawadi.

B : Haya, nitakumbuka.

### MAZUNGUMZO
(2)

A : Je, nani anawafundisheni Kiswahili?

B : Ni mwalimu Ali. Yeye ni mtu mwema. Anatufundisha kwa bidii, na kila tunapomwuliza maswali yeye

anatueleza kwa makini mpaka tufahamu barabara.

A: Je, mwalimu wenu wa Kichina ni Ndugu Wang, siyo?

B: Ndiyo. Yeye vilevile ni mwalimu mwema. Kila tunapokutana na taabu katika masomo yetu, anatupa moyo na kutusaidia kwa wakati; na kila tunapopata maendeleo yeye anafurahi na kutupa mkono wa pongezi.

A: Mtakapomaliza masomo yenu mtafanya kazi gani?

B: Tutakapomaliza masomo yetu wengi wetu tutakuwa wakalimani na wengine wachache watakuwa walimu wa vyuo vikuu

## MAZUNGUMZO

## (3)

A: Je, unajua namna ya kupika chakula?

B: Ndiyo, tangu nilipokuwa na umri wa miaka tisa nilijua kupika, hata naweza kusonga ugali

A: Uliwezaje kujua kupika?

B: Nilipokuwa katika darasa la tatu, bibi yangu alikufa na hivyo ilinibidi nijifunze kupika.

A: Nani alikufundisha kupika chakula?

B: Ni jirani yetu. Siku moja baba yangu aliporudi nyumbani kutoka safari alishangaa kuona chakula tayari. Aliniuliza kuwa nani alipika chakula hiki, nilimwambia kuwa ni mimi mwenyewe.

A: Kumbe wewe ni mwepesi sana. Je, unaweza kunieleza namna ya kupika pilau?

B: Samahani, leo nina shughuli nyingi, nitakueleza nitakapopata nafasi.

A: Asante sana

B: Bila ya asante

# SOMO A

## POSTA

A: Halo ndugu yangu, ulikuwa wapi? Nilipofika chumbani kwako nilikuta kufuli mlangoni.

B: Nilikuwa maktaba. Je, nikusaidie nini?

A: Naomba unipeleke posta, maana sijawahi kufika posta bado baada ya kuja hapa chuoni.

B: Mimi niko tayari kuwahudumia marafiki zangu.

A: Asante kwa wema wako, basi twende. Nataka kuposti barua mbili pamoja na mzigo mmoja.

*　　*　　*　　*

A: Kama nataka kupeleka barua Guangzhou, itakuwa kiasi gani?

B: Unataka kupeleka kwa ndege au kwa njia ya kawaida? Ni senti kumi kwa ndege, na senti nane kwa njia ya kawaida.

A: Kwa ndege itachukua siku ngapi? Na kwa njia ya kawaida itachukua siku ngapi?

B: Kwa ndege itachukua siku mbili, na kwa njia ya kawaida itachukua siku tatu au nne.

A: Ndege inakwenda Guangzhou mara ngapi kwa wiki?

B: Kila siku ndege inakwenda Guangzhou.

A: Haya, nataka kupeleka barua yangu kwa ndege kwa sababu nina jambo la haraka.

B: Basi, ni senti kumi. Mpe karani pesa zako atakupa stempu.

A: Tafadhali nipe stempu ya senti kumi, pesa hizi hapa.

C: Shika chenji yako na stempu hizi. Zibandike.

